

# الدليل المصور الموجز لفهم الإسلام

# INYANDIKO Y'INCAMAKE IHEREKEJWE N'AMASHUSHO IFASHA GUSOBANUKIRWA ISLAM

CYANDITSWE NA I.A. Ibrahim

№ 13

Cyasobanuwe mu Kinyarwanda
Na
KAYIHURA Issa

# INYANDIKO Y'INCAMAKE

# IHEREKEJWE N'AMASHUSHO IFASHA GUSOBANUKIRWA ISLAM



**Cyahinduwe mu Kinyarwanda**

**na:**

**KAYIHURA Issa.**

**Cyasubiwemo kandi Gikosorwa**

**Na**

**Sheikh TWAGIRAMUNGU Mudathir**

**AFRICA DEVELOPMENT AND EDUCATION FOUNDATION (A.D.E.F)**

Kugira ngo ubone iki gitabo uko cyakabaye kuri interineti, ukeneye andi makuru kuri Islam, cyangwa ukeneye kopi yacyo, wasura uru rubuga:

**www.islam-guide.com**

**Ifoto yo ku rupapuro rubanza:** Abayisilamu barenga Miliyoni imwe baturutse ku isi hose basengera hamwe ku Musigiti wa Mutagatifu i Maka.

**Ifoto yo ku rupapuro ruhera:** Umusigiti w'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imugisha) i Madina.

www.islamic-invitation.com

# INYANDIKO Y'INCAMAKE IHEREKEJWE N'AMASHUSHO IFASHA GUSOBANUKIRWA ISLAM

**Inyandiko ya kabiri**

**I.A. Ibrahim**



## UBURENGANZIRA BWIHARIYE

## KU WASHAKA KONGERA KU GICAPA

Kongera gucapa iki gitabo cyose cyangwa kugikuramo ibindi, ntacyo ubikoze agize icyo ahinduraho na gito, yongeramo, cyangwa kugira ibyo agabanyaho biremewe nta kiguzi. Kugira ngo usohore inyandiko y'umwimerere, ushobora guhamagara umwanditsi wacyo kugira ngo ubone amakopi y'ubuntu y'iki gitabo, yacapwe hifashishijwe mudasobwa (aderesi iboneka ku rupapuro rwa nyuma).

## URUBUGA RWA INTERINETI RW'IKI GITABO

Iki gitabo cyose, ndetse n'andi makuru menshi kuri Islam, biboneka kuri interineti, kuri: **www.islam-guide.com**

Inyandiko ya kabiri- Icapwa rya gatatu

Isomero rya Congress, nomero y'ikarita: 97-67654

ISBN: 9960-34-011-2

Cyacapwe na Darussalam, Publishers and Distributors, Houston, Texas, USA.

# IBIRIMO

**UMUTWE URUPAPURO**



**IGICE CYA 1**

**BIMWE MU BIMENYETSO BIGARAGAZA UKURI KWA ISLAM**

## IGICE CYA 2

## ZIMWE MU NYUNGU ZA ISLAM

1. **Umuryango ugana mu Ijuru rihoraho.**
2. **Kurokorwa umuriro utazima.**
3. **Ibyishimo nyakuri n'amahoro yo mu mutima.**
4. **Kubabarirwa ibyaha byose byabanje.**

## IGICE CYA 3

## UBUMENYI RUSANGE KURI ISLAM

**Islam ni iki?**

**Imwe mu myemerere ya Islam y'ibanze**

1. **Kwemera Imana**
2. **Kwemera Abamalayika**
3. **Kwemera ibitabo by'Imana byahishuwe**
4. **Kwemera Intumwa n'Abahanuzi b'Imana**
5. **Kwemera Umunsi w'Imperuka**
6. **Kwemera Igeno (*Al-Qadar*)**

**Ese haba hari indi nyandiko ntagatifu twakifashisha itari Qur'an?**

**Ingero z'imvugo z'intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha)**

**Islam ivuga iki ku bijyanye n'umunsi w'Imperuka?**

**Ni gute umuntu ahinduka Umuyisilamu?**

**Ese Qur'an ivuga ku bijyanye ni iki?**

**Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) ni muntu ki?**

**Ni gute ukwaguka kwa Islam kwagize ingaruka ku iterambere rya Siyansi?**

# IRIBURIRO.

Ishimwe n'ikuzo bikwiriye Imana yo yaremye umuntu ikanamwigisha ibyo atari azi, amahoro n'imigisha bisakare ku ntumwa yacu Muhamadi we watugaragarije uburyo tugomba kugandukira Imana mu masengesho atandutanye, abinyujije mu mvugo ze, ibikorwa bye n'imigenzo ye, amahoro n'imigisha kandi nibisakare ku bantu bo mu muryango we n'abasangirangendo be ndetse n'ababakurikiye bose mu gukora ibyiza kuzageza ku munsi w'imperuka. Mu rwego rwo gusohoza ubutumwa bw'Imana no guharanira kwigisha abantu ubutumwa bwiza bw'idini ya Islam Umuryango **AFRICA DEVELOPMENT AND EDUCATION FOUNDATION** (**A.D.E.F**) kuva mu myaka ishize wihatiye gusobanura mu rurimi rw'ikinyarwanda ibitabo by'idini ya Islam binyuranye hagamijwe kwigisha no gusohoza ubutumwa bwa Islam mu buryo bw'inyandiko, ni muri urwo rwego ubu uwo muryango umaze gusobanura mu Kinyarwanda ibitabo byinshi birimo Igitabo cy'Imana Qor'an Ntagatifu ifatwa nk'ubutumwa bw'Imana bw'ikirenga ku bantu bose, ndetse no gusobanura mu Kinyarwanda igitabo cya Hadithi z'Intumwa Muhamadi "**RIYADHU SWALIHINA**" ari nazo soko ya kabiri ivomwamo amategeko y'idini ya Islam nyuma ya Qor'an Ntagatifu. Ubu tukaba dushimira Imana kuba yadushoboje no gusobanura Igitabo "**INYANDIKO Y'INCAMAKE IHEREKEJWE N'AMAFOTO IFASHA MU GUSOBANUKIRWA ISLAM**" kikaba ari kimwe mu bitabo bikubiyemo ibyo Islam yavuze mu bumenyi butandukanye, kikaba cyarasobanuwe mu Kinyarwanda na **KAYIHURA ISSA**, gisubirwama kandi gikosorwa na Sheikh **TWAGIRAMUNGU Mudathir**, tukaba tudashidikanya ko iki gitabo kizagirira abayislamu bose akamaro gakomeye. Turasaba Imana Nyagasani ko yatwakirira ibikorwa byiza dukora tugamije kwishimirwa nawe, tunayisaba ko yazahemba abagize uruhare bose kuri iki gitabo kugira ngo kibashe gusohoka. **Imana niyo mufasha muri byose kandi niyo iyobora inzira igororotse**.

**Sheikh GAHUTU Abdul karim**.

**Umuyobozi wa AFRICA DEVELOPMENT AND EDUCATION FOUNDATION** (**A.D.E.F**). **Kigali – RWANDA. 19/06/2019 – 16/10/1440H**.

# ITANGIRIRO

Iki gitabo ni inyandiko y'incamake iherekejwe n'amafoto, iganisha ku gusobanukirwa Islam. Kigizwe n'ibice bitatu.

**Igice cya mbere**: "**Bimwe mu bimenyetso bigaragaza ukuri kwa Islam**," gisubiza bimwe mu bibazo by'ingenzi abantu bakunze kubaza:

- Ese Qur'an koko ni ijambo ry'Imana, ryahishuwe na yo?
- Ese koko Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) ni intumwa yoherejwe n'Imana?
- Ese koko Islam ni idini ryaturutse ku Mana?

Muri iki gice, hagaragazwamo ibimenyetso biri mu ngeri esheshatu:

**1. Ibitangaza bifatika biri muri Qur'an Ntagatifu:** aka gace kavuga (kagaragaza n'imirongo ya Qur'an) bimwe mu bimenyetso bifatika biherutse kuvumburwa byavuzwe muri Qur'an, hakaba hashize ibinyejana cumi na bine byarahishuwe.

**2. Ihurizo rihambaye ryo kuzana igice kimwe gisa n'ibice bya Qur'an Ntagatifu:** Muri Qur'an, Imana yahaye umukoro uhambaye abantu bose wo kugira igice kimwe bazana gisa n'ibice bya Qur'an. Kuva Qur'an yahishurwa, mu binyejana cumi na bine bishize kugeza uyu munsi, nta muntu wigeze ashobora uyu mukoro, kabone n'ubwo yaba igice gito cyane cyo muri Qur'an (igice cy'108) kigizwe n'amagambo icumi gusa.

**3. Ubuhanuzi bwa Bibiliya buvuga ku kuza kwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), Intumwa ya Islam:** muri aka gace, havugwamo bumwe mu buhanuzi buvuga ku kuza kw'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha).

**4. Imirongo yo muri Qur'an ivuga ku bintu bizaba, nyuma byaje kuba:** Qur'an yavuze ibintu byari kuba, nyuma biza kubaho, urugero, intsinzi y'Abaromani batsinda Abaperesi.

**5. Ibitangaza byakozwe n'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha):** Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yakoze ibitangaza byinshi. Ibyo bitangaza byabonywe n'abantu benshi.

**6. Ubuzima bworoshye bwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha):** Ibi bigaragaza neza ko Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) atari Intumwa y'ikinyoma, wihaye ubutumwa kugira ngo yigarurire imitungo, icyubahiro, cyangwa se ubutegetsi.

Dushingiye kuri ibi bimenyetso bitandatu, twanzura tugira tuti:

- Qur'an ni ijambo ry'Imana ry'umwimerere, ryahishuwe na yo.
- Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) ni Intumwa y'ukuri yoherejwe n'Imana.
- Islam ni idini ry'ukuri ryaturutse ku Mana.

Niba dushaka kumenya ko idini ari ukuri cyangwa ikinyoma, ntitugomba gushingira ku marangamutima yacu cyangwa imico yacu; ahubwo tugomba gushingira ku bitekerezo n'ubwenge bwacu. Ubwo Imana yoherezaga intumwa, yazishyigikije ibitanganza n'ibimenyetso byerekanaga ko ari intumwa koko zoherejwe n'Imana, bityo bigasobanura ko idini zazanye ari ukuri.

**Igice cya kabiri:** **"Zimwe mu nyungu za Islam"** kivuga zimwe mu nyungu Islam iha abantu, izo ni:

1) Umuryango ugana mu Ijuru rihoraho
2) Kurokorwa umuriro utazima
3) Ibyishimo Nyakuri n'amahoro yo mu mutima
4) Kubabarirwa ibyaha byose byabanje

**Igice cya gatatu:** **"Ubumenyi rusange kuri Islam"** gitanga ubumenyi rusange kuri Islam, gikosora imwe mu myumvire itari iy'ukuri kuri yo, ndetse kikanasubiza bimwe mu bibazo bikunze kubazwa, ibyo ni:

- Ese Islam ivuga iki ku bijyanye n'Iterabwoba?
- Abagore bafite uruhe rwego muri Islam?

# IGICE CYA 1

# BIMWE MU BIMENYETSO BIGARAGAZA UKURI KWA ISLAM

Imana yashyigikije ibitanga byinshi n'ibimenyetso Intumwa yayo ya nyuma, Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), ibyo bikaba bigaragaza neza ko ari Intumwa y'ukuri yoherejwe n'Imana. Nanone kandi, Imana yashyigikije ibitangaza byinshi, igitabo cyayo cyahishuwe nyuma, Qur'an, ibyo bikaba bigaragaza ko iyi Qur'an ari ijambo ry'Imana ry'umwimerere, ryahishuwe na yo, kandi ko nta muntu wigeze ayandika. Iki gice kivuga bimwe muri ibi bimenyetso.

## 1. IBITANGAZA BIFATIKA BIBONEKA MURI QUR'AN NTAGATIFU

Qur'an ni Ijambo ry'Imana ry'umwimerere, yayihishuriye Intumwa yayo Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), binyuze kuri Malayika Gabuliheli. Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yayifashe mu mutwe, nuko nyuma aza kuyisomera abasangirangendo be. Na bo baje kuyifata mu mutwe, barayandika, banayisubiranamo n'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha). Ikindi kandi ni uko Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yanasubiranyemo Qur'an na Malayika Gabuliheli ishuro imwe buri mwaka, ndetse n'ishuro ebyiri mu mwaka wa nyuma w'ubuzima bwe. Kuva Qur'an yahishurwa kugeza ubu, buri gihe hagiye habaho Abayisilamu batagira ingano bayifashe mu mutwe yose, inyuguti ku nyuguti. Bamwe muri bo ndetse banabashije kuyifata mu mutwe yose bafite imyaka icumi. Nta nyuguti n'imwe ya Qur'an irahindurwa muri ibyo binyejana byose.



Qur'an imaze ibinyejana cumi na bine ihishuwe, yavuze ibimenyetso byaje kuvumburwa cyangwa bikaza kugaragazwa n'abahanga mu minsi ya vuba aha. Ibi bigaragaza nta gushidikanya ko Qur'an ari Ijambo ry'Imana ry'umwimerere, ryahishuwe na yo, rigahishurirwa Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), kandi ko Qur'an itigeze yandikwa na Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) cyangwa se ikindi kiremwa muntu icyo ari cyo cyose. Ibi kandi bigaragaza ko Muhamadi ari Intumwa y'ukuri yoherejwe n'Imana. Ntibyumvikana ukuntu umuntu yari kuba yaramenye uku kuri nyuma y'imyaka magana ane, kukaba kwaravumbuwe cyangwa kukemezwa mu gihe gito gishize, hakoreshejwe ibikoresho kabuhariwe n'uburyo bwa siyansi bwo mu rwego rwo hejuru. Izi ni zimwe mu ngero.

## A) ICYO QUR'AN IVUGA KU MIKURIRE Y'IGI (RIVAMO UMUNTU)

Muri Qur'an Ntagatifu, Imana ivuga ku bijyanye n'ibyiciro igi (rivamo umuntu) rinyuramo Imana iragira iti "**Mu by'ukuri, twaremye umuntu (Adam) mu kamanyu k'ibumba. Nuko tumutuza mu kicaro gitekanye (mu nda y'umubyeyi) ameze nk'ibitonyanga by'intanga. Hanyuma intanga tuyiremamo urusoro rw'amaraso, urusoro rw'amaraso tururemamo ikinyamanyama, ikinyamanyama tukiremamo amagufa, amagufa tuyambika inyama (Alaqah), nyuma tumukuramo ikindi kiremwa (mudighat)…" (Qur'an, 23:12-14)**

Mu bisobanuro byaryo, ijambo alaqah rifite ibisobanuro bitatu: (1) Urusoro rw'amaraso), (2) Ikinyamanyama, ndetse (3) N'amagufa yambaye inyama.

Mu kugereranya urusoro n'ikinyamanyama mu byiciro igi (ribyara umuntu) rinyuramo (Alaqah), tubona ko hari isano byombi bifitanye[1], nk'uko bigaragara ku ishusho rya 1. Ikindi ni uko muri iki cyiciro, igi ribyara umuntu rikura ibyo kurya mu maraso y'umubyeyi, ibyo bikaba kimwe no ku rusoro, rugaburirwa n'amaraso y'abandi.[2]

---

[1] *The Developing Human, Moore and Persaud, 5th ed., p. 8.*
[2] *Human Development as Described in the Qur'an and Sunnah, Moore and others, p. 36.*

Igisobanuro cya kabiri cy'ijambo alaqah ni "ikinyamanyama." Ibi ni byo tubona ku mashusho ya 2 na 3, igi ribyara umuntu rihinduka nk'ikinyama mu cyiciro igi ribyara umuntu rinyuramo (alaqah), mu nda y'umubyeyi.




**Ishusho rya1:** Amashusho agaragaza isano rigaragarira amaso, hagati ya leech n'igi rivamo umuntu mu kiciro cya 'Alaqah'. (Leech drawing from Human Development as Described in the Qur'an and Sunnah, Moore and others, p. 37, modified from Integrated Principles of Zoology, Hickman and others. Embryo drawing from The Developing Human, Moore and Persaud, 5th ed., p. 73.)




**Ishusho rya 2:** Muri iri shusho turabona ihagarikwa ry'igi mu kiciro cya Alaqah muri nyababyeyio y'umubyeyi. (The Developing Human, Moore and Persaud, 5th ed., p. 66.)




**Ishusho rya 3:** Muri iyi foto, turabona ihagarikwa ry'igi (bigaragazwa n'ikimenyetso cya B) mu kiciro cya Alaqah (rifite iminsi nka cumi n'itanu) muri nyababyeyio y'umubyeyi. Ingano nyakuri y'igi (rivamo umuntu) ni nka mm 0.6. (The Devel-oping Human, Moore, 3rd ed., p. 66, from Histology, Leeson and Leeson.

Igisobanuro cya gatatu cy'ijambo alaqah ni "amagufa yambaye inyama." Tubona ko igice cy'igi rivamo umuntu kigaragara inyuma n'udufuka twaryo mu cyiciro cya alaqah gisa n'icy'amagufa yambaye inyama. Ibi biterwa nuko hari amaraso menshi mu igi muri iki cyiciro[3] (reba ishusho rya 4). Ikindi ni uko muri iki cyiciro, amaraso yo mu igi (rivamo umuntu) aba adatembera kugeza mu mpera z'icyumweru cya gatatu.4 Nanone kandi nuko igi (rivamo umuntu) muri iki cyiciro riba rimeze nk'amagufa yambaye inyama.




**Ishusho rya 4:** Igice cy'igi rivamo umuntu kigaragara inyuma n'udufuka twaryo gisa n'icy'amagufa yambaye inyama. Ibi biterwa nuko hari amaraso menshi mu igi muri iki cyiciro. (The Developing Human, Moore, 5th ed., p.65.)

[3] *Human Development as Described in the Qur'an and Sunnah, Moore and others, pp. 37-38.*
[4] *The Developing Human, Moore and Persaud, 5th ed., p. 65.*

Bityo rero, ibisobanuro bitatu by'ijambo *alaqah* bihuye neza n'uko igi (rivamo umuntu) risobanurwa mu cyiciro cya *alaqah*. Icyiciro gikurikira cyavuzwe muri uriya murongo wa Qur'an, ni icyiciro cya mudighat. Ijambo ry'Icyarabu *mudighat* risobanura "ikintu cyakanjakanjwe" Umuntu aramutse afashe shikarete akayikanjakanja mu kanwa ke, nuko akayigereranya n'igi (rivamo umuntu) rigeze mu cyiciro cya mudighat, twahita twanzura ko igi (rivamo umuntu) iyo rigeze mu cyiciro cya mudghah, uko rigaragara, riba risa n'ikintu cyakanjakanjwe. Ibi biterwa n'utunyangingo tuba inyuma y'igi (rivamo umuntu) "twenda gusa n'ibimenyetso by'amenyo yishushanyije ku kintu cyakanjakanjwe."[5] (reba ishusho rya 5 n'irya 6). Ni gute Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yari kumenya ibi bintu byose mu gihe cy'imyaka igihumbi na magana ane ishize, mu gihe abahanga muri siyansi babivumbuye mu minshi mike ishize, bifashishije ibikoresho by'ikoranabuhanga ndetse na za mikorosikopi zifite imbaraga, bitari biriho muri icyo gihe?



**Ishusho rya 5:** Ishusho rigaragaza igi (rivamo umuntu) rifite iminsi 28, mu cyiciro cya mudghah. Muri iki kiciro, igi riba risa n'ibintu byakanjakanjwe, kubera ko igice cy'inyuma cy'igi gifite ibyenda gusa n'amenyo mu ishusho y'ibintu byakanjankanjwe. Ingano nyakuri y'igi (rivamo umuntu) ringana na mm 4. (The Developing Human, Moore and Persaud, 5th ed., p. 82, from Professor Hideo Nishimura, Kyoto Uni-versity, Kyoto, Japan.)

[5] *The Developing Human, Moore and Persaud, 5th ed., p. 8.*




**Igishushanyo cya 6:** Iyo ugereranyije uko igi (rivamo umuntu ) rigaragara mu cyiciro cya mudghah na shikarete yakanjakanjwe, tubona ko hari ugusa hagati yabyo byombi.

**A)** Ishuhso ry'igi (rivamo umuntu) mu cyiciro cya mudighat. Turayibonamo utunyangingo mu gice cy'inyuma cy'igi, dusa n'ibimenyetso by'amenyo. (The Devel-opingHuman,MooreandPer-saud, 5th ed., p. 79.)

**B)** Ifoto igaragaza agace ka shikarete yakanjakanjwe.

Hamm na Leeuwenhoek ni bo bahanga babaye aba mbere bagenzuye utunyangingo tugize intanga ngabo, bakoresheje ibyuma by'ikoranabuhanga mu mwaka w'1677 (imyaka irenga 1000 nyuma ya Muhamadi, Imama Imuhe Amahoro n'Umugisha). Bibeshye ko utunyangingo tugize intanga ngabo ari akaremwa muntu gato cyane gakura iyo gashyizwe mu mwanya ndangagitsina w'umugore.[6] Professor Keith L. Moore ni umwe mu bahanga bakomeye ku isi mu

[6] *The Developing Human, Moore and Persaud, 5th ed., p. 9.*

bijyanye n'imiterere y'umubiri w'umuntu n'ibijyanye n'ibyiciro igi (rivamo umuntu) rinyuramo, ndetse akaba n'umwanditsi w'igitabo cyitwa "*The Developing Human*", cyasobanuwe mu ndimi umunani. Iki gitabo gikunze gushingirwaho mu bijyanye na siyansi kandi cyanatoranyijwe na komite yihariye muri Leta Zunze Ubumwe za Amerika nk'igitabo cyiza cyanditswe n'umuntu umwe. Dr. Keith Moore ni we Mwarimu w'Imiterere y'umubiri w'umuntu n'ibijyanye n'uduce tugize ubuzima, muri Kaminuza ya Toronto, Toronto, Canada. Aho, yari Umuyobozi ushinzwe ibijyanye n'Ubumenyi bw'ibanze mu Ishami ry'Ubuvuzi, kandi yanamaze imyaka umunani ari Umuyobozi w'Ishami ry'ibijyanye n'Imiterere y'Umubiri w'Umuntu. Mu 1984, yakiriye igihembo gikomeye, cyerekanywe mu ishami ry'imiterere y'umubiri w'umuntu muri Canada, J.C.B. Grant Award, gitanzwe n'Ishyirahamwe ry'abahanga mu bijyanye n'imiterere y'umubiri w'umuntu muri Canada. Yayoboye amashyirahamwe mpuzamahanga menshi, nk'ishyirahamwe ry'abahanga mu bijyanye n'imiterere y'umubiri w'umuntu bo muri Canada na Amerika, ndetse n'Inama nkuru y'Ishyirahamwe ry'abahanga mu by'Ubuzima. Mu mwaka wa 1981, mu gihe cy'Inama ya karindwi y'Ubuvuzi yabereye i Dammam, muri Arabiya Sawudite, Professor Moore yaravuze ati: "Ni ibyishimo bihambaye kuri jye, gutanga ubufasha mu gusobanura imvugo zo muri Qur'an zivuga ku byiciro binyuranye umuntu anyuramo. Birangaragariza neza ko izi mvugo zageze kuri Muhamadi ziturutse ku Mana, kubera ko ubu bumenyi hafi ya bwose butigeze buvumburwa kugeza mu binyejana byinshi byakurikiyeho. Ibi birangaragariza ko Muhamadi yari intumwa y'Imana."[7] Kubera iyo mpamvu, Professor Moore yabajijwe ibibazo bikurikira "Ese ibyo bisobanuye ko wemera ko Qur'an ari ijambo ry'Imana?" Arasubiza ati "Ntibigoranye kubyemera."[8] Mu gihe kimwe ari mu nama, Professor Moore yaravuze ati "…Kubera ko ibyiciro igi (rivamo umuntu) rinyuramo byagutse cyane, hashingiwe ku ihindagurika rikomeza mu gihe cyo gukura kwa ryo, bivugwa ko uburyo bushya bwo kugabanyamo ibyiciro bushobora kuba bwarakozwe hakoreshejwe imvugo zagaragajwe muri Qur'an na

---

[7] *Inkomoko y'iki gitekerezo ni This is the Truth (Uku ni Ukuri). Sura urubuga,* ***www.islam-guide.com/truth*** *kugira ngo ubone kopi y'icyo gitekerezo cyangwa kugira ngo urebe amashusho ya Professor Keith Moore atanga icyo gitekerezo kuri interineti.*

[8] *This is the Truth (videotape).*

Suna [ibyo Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yavuze, yakoze cyangwa yemeje nk'iby'ukuri]. Ubwo buryo buroroshye, burumvikana, kandi bujyanye n'ubumenyi bw'ibijyanye n'igi (rivamo umuntu) buriho muri iki gihe." Amasomo ahoraho ya Qur'an na Hadith (imvugo zizewe zagiye ziherereka nwa n'abasangirangendo b'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), zivuga ibyo yavuze, yakoze cyangwa ibyo yemeje nk'iby'ukuri) mu myaka ine ishize yagaragaje uburyo bwo gushyira mu byiciro igi (rivamo umuntu) butangaje cyane kubera ko bwanditswe mu kinyejana cya karindwi nyuma y'urupfu rwa Yesu. N'ubwo Aristote, wahimbye ibijyanye n'ubumenyi bw'igi (rivamo umuntu), yaje kubona ko igi ry'inkoko rikura mu byiciro, abivanye mu bushakashatsi yakoze ku magi y'inkoko mu kinyejana cya kane mbere y'ivuka rya Yesu, ntiyigeze avuga ku burebure ibijyanye n'ibyo byiciro. Nk'uko bizwi mu mateka y'ibijyanye n'igi (rivamo umuntu), hari hazwi bike cyane ku bijyanye n'ibyiciro ndetse n'ibice igi (rivamo umuntu) rinyuramo, kugeza mu kinyejana cya makumyabiri. Kubera iyi mpamvu, uko Qur'an igaragaza igi (rivamo umuntu) ntibishobora gushingirwa ku bumenyi bwa siyansi bwo mu kinyejana cya karindwi. Umwanzuro usobanutse nuko: ibi Qur'an ivuga igaragaza igi (rivamo umuntu) byahishuriwe Muhamadi biturutse ku Mana. Ntabwo yari kubasha kugira ubumenyi bwimbitse butyo kubera ko atari yarize, nta mahugurwa mu bijyanye na siyansi yari afite."[9]

## B) ICYO QUR'AN IVUGA KU MISOZI

Igitabo cyitwa *Earth* ni cyo kibanze gishingirwaho muri za kaminuza nyinshi ku isi hose. Umwe mu banditsi bacyo babiri ni Professor Frank Press. Yari Umujyanama mu by'Ubumenyi w'uwahoze ari Perezida wa Leta Zunze Ubumwe za Amerika, Jimmy Carter, kandi yamaze imyaka cumi n'ibiri ari Umuyobozi w'ikigo cy'igihugu cy'ubumenyi, Washington, DC. Igitabo cye kivuga ko imisozi igira imizi.[10] Iyo mizi yinjira mu butaka kure, ndetse imisozi ifite ishusho nk'iy'urumambo (reba amashusho ya 7, 8, n'irya 9 ku rupapuro rukurikira).

Uku ni ko Qur'an yagaragaje imisozi. Imana yaravuze muri Qur'an iti

[9] *Earth, Press and Siever, p. 435. Also see Earth Science, Tarbuck and Lutgens, p. 157.*

**“Ese ntitwagize isi nk’uburiri, n’imisozi tukayigira nk’imambo?” (Qur’an,78:6-7)**




**Ishusho rya 7:** Imisozi igira imizi yinjira mu butaka kure. Ishobora kugera muri kilometero mirongo itandatu imbere mu butaka. (Earth, Press and Siever,p.413.)




**Ishusho rya 8:** Imisozi, kimwe n’imambo, ifite imizi yinjira mu butaka cyane. (Anatomy of the Earth, Cailleux, p. 220.)




**Ishusho rya 9:** Ikindi kimenyetso kigaragaza uburyo imisozi imeze nk'imambo bitewe n'imizi yayo yinjira mu butaka cyane. (Earth Science, Tarbuck and Lutgens, p. 158.)

Ubumenyi bw'isi bugezweho bwerekanye ko imisozi ifite imizi yinjira mu butaka cyane uvuye ku butaka bwo hejuru (reba ishuhso rya 9) kandi ko iyo mizi ishobora kurenga inshuro nyinshi ubutumburuke bwayo uvuye ku butaka.[11] Bityo, ijambo riboneye ryo gukoresha umuntu ashaka kuvuga ku misozi ashingiye kuri aya makuru, ni ijambo 'urumambo,' kubera ko nyinshi mu mambo ziteye neza, ziba zihishe ikuzimu. Amateka ya siyansi atubwira ko ibijyanye n'uko imisozi igira imizi ijya ikuzimu kure byaba byaravumbuwe mu mwaka w'1865, bikozwe n'Umuhanga mu by'ubumenyi bw'ikirere w'i Bwami, Sir George Airy.[12] Imisozi kandi ifite akamaro kanini mu gutuma isi ishikama.[13] Ituma hatabaho uguhungabana kw'isi. Imana yaravuze muri Qur'an iti **"Yanashyize ku isi imisozi ishikamye kugira ngo ibarinde guhungabana…" (Qur'an, 16:15)** Ni kimwe kandi, ubumenyi bugezweho bwemeza ko imisozi igabanyijwe ku isi mu buryo bungana kandi butunganye, ari na byo bituma isi itekana. Ubu bumenyi bujyanye n'akamaro k'imisozi nk'ibituma isi itekana bwatangiye kumvikana kuva mu mpera z'imyaka y'1960.[14] None se umuntu wo ku gihe cya Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yari kubasha kumenya imiterere nyakuri y'imisozi? Yari kubasha gutekereza ko umusozi abona imbere ye, mu by'ukuri ifite imizi ijya ikuzimu nk'uko abahanga babyemeza? Ubumenyi bugezweho bw'ibijyanye n'ubutaka n'ibibugize bwemeje ukuri kw'imirongo ya Qur'an.

[11] *The Geological Concept of Mountains in the Qur'an, El-Naggar, p. 5.*
[12] *Earth, Press and Siever, p. 435. Wareba kandi The Geological Concept of Mountains in the Qur'an, p. 5.*
[13] *The Geological Concept of Mountains in the Qur'an, pp. 44-45*
[14] *The Geological Concept of Mountains in the Qur'an, p. 5.*



## C) ICYO QUR'AN IVUGA KU NKOMOKO Y'ISANZURE

Ubumenyi bugezweho bw'ibijyanye n'inkomoko ndetse n'iyaguka ry'isanzure, bwaba ubukoresha amaso n'ubukoresha uburyo butagaragara, bwerekana neza ko igihe kimwe mu bibe byashize, isanzure ryose ntacyo ryari cyo uretse kuba ryari igicu cy' 'imyosi'. Aya ni amwe mu mahame atavuguruzwa ashingirwaho n' Ubumenyi bugezweho bw'ibijyanye n'inkomoko ndetse n'iyaguka ry'isanzure. Ubu abahanga bashobora kubona inyenyeri nshya zikomotse mu bisigazwa bya ya 'myotsi' (reba amashusho ya 10 na 11). Inyenyeri zifite urumuri tubona nijoro nk'uko isanzure ryose ryari, zari muri icyo kintu cy'imyotsi. Imana yaravuze muri Qur'an iti "**Nuko arahindukira areba ikirere ubwo cyari umwotsi…" (Qur'an, 41:11)** Kubera ko isi n'ibirere byo hejuru (izuba, ukwezi, inyenyeri, imibumbe, urusobe rw'inyenyeri, n'ibindi) byabayeho bikomotse muri uyu 'mwotsi', twanzura ko isi n'ibirere byari ikintu kimwe kibumbiye hamwe. Nuko muri uyu mwotsi w'ubwoko bumwe, byarikoze biritandukanya. Imana yaravuze muri Qur'an iti "**Ese babandi bahakanye ntibazi ko ibirere n'isi byari ikintu kimwe kibumbiye hamwe, nuko tukabitandukanya?…" (Qur'an, 21:30)**

Dr. Alfred Kroner ni umwe mu bahanga bamenyekanye ku isi mu bijyanye n'ubutaka n'ibibugize. Ni umwarimu w'iby'ubutaka akanaba n'Umuyobozi w'Ishami ry'ibijyanye n'Ubutaka mu Ishuri Rikuru ry'ubumenyi mu by'ubutaka, Johannes Gutenberg University, Mainz, Germany. Yaravuze ati "Gutekereza ko Muhamadi yaje aturuka… Ntekereza ko bidashoboka ko yari kugira ubumenyi ku bijyanye n'ibintu nk'inkomoko rusange ry'isanzure, kubera ko abahanga babivumbuye mu myaka mike ishize, bifashishije uburyo bw'ikoranabuhanga

rihambaye, bakabona ko ibyo ari ko bimeze.”[15] Yaranavuze ati “Umuntu utari ufite icyo azi ku bijyanye n’imbaraga za kirimbuzi mu myaka igihumbi na magana ane ishize, ntekereza ko atari ku rwego rwo kuvumbura akoresheje ubwenge bwe, ntanze nk’urugero, ko isi n’ibirere byari bifite inkomoko imwe.”[16]



**Ishuhso rya 10:** Inyenyeri nshya ikomotse mu mwuka mwishi n’ivumbi, ari na byo bisigazwa by’ ‘imyotsi’ yabaye inkomoko y’isanzure ryose. (The Space Atlas, Heather and Henbest, p. 50.)



**Ishusho rya 11:** Lagoon nebula ni igicu cy’umwuka n’ivumbi, hafi imyaka 60 mu murambararo. Kimurikirwa n’imirasire y’inyenyeri zishyushye ziherutse kwirema zikomotse mu kivunge cyazo. (Horizons, Exploring theUniverse,Seeds, plate 9,from AssociationofUniversi-ties for Research in Astronomy, Inc.)

[15] *This is the Truth (videotape).*
[16] *This is the Truth (videotape).*

## D) ICYO QUR'AN IVUGA KU GICE CY'IMBERE CY'UBWONKO

Imana muri Quir'an yavuze ku bijyanye n'abantu b'abahakanyi babi cyane babuza Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) gusengera kuri Kaaba, igira iti "**Oya! Natazibukira, tuzamuca igihanga, (igihanga cy') ikinyabinyoma, ikinyabyaha" (Qur'an, 96:15-16)** Kuki Qur'an igaragaza igice cy'imbere cy'ubwonko nk'ikinyabinyoma n'ikinyabyaha? Kuki Qur'an itavuze ko umuntu yari umunyabinyoma n'umunyabyaha? Ni irihe sano riri hagati y'igice cy'imbere cy'umutwe n'ibinyoma ndetse no kuba ikinyabyaha? Iyo turebye ku gikanka imbere ku mutwe, tuhasanga igice kibanziriza icy'imbere cy'ubwonko (reba ishusho rya 12). Ese ubuhanga mu bijyanye n'imikorere y'umubiri w'ibinyabuzima butubwira iki ku bijyanye n'imikorere y'iki gice? Igitabo cyitwa Essentials of Anatomy & Physiology kivuga ku bijyanye n'iki gice, kigira kiti "Gushishikariza no kugambirira ndetse no gukora ibikorwa bibera mu gice cy'imbere cy'ubwonko. Iki ni igice gihuriramo ibyo mu bwonko..."[17] icyo gitabo kandi kiravuga kiti "Mu isano kigirana no kugira uruhare mu gushishikariza (ibikorwa), igice cy'imbere cy'ubwonko ni na cyo bitekerezwa ko kigira umumaro ukomeye mu gushotorana..."[18] Bityo, iki gice cy'ubwonko ni cyo gipanga gahunda, kigashishikariza, ndetse kikanashyira mu bikorwa ibyiza cyangwa imyifatire ijyanye n'icyaha, kandi ni na cyo kivuga ibinyoma ndetse kikanavuga ukuri. Biranakwiye kandi kugaragaza igice cy'imbere cy'umutwe nk'ikinyabinyoma n'ikinyabyaha, iyo umuntu abeshye cyangwa agakora icyaha, nk'uko Qur'an yabivuze, iti **"... (Igice cy'imbere cy'ubwonko cy') ikinyabinyoma, cy'ikinyabyaha!"**

---

[17] *EssentialsofAnatomy&Physiology, Seeleyandothers, p.211. Wareba kandi, The Human Nervous System, Noback and others, pp. 410-411.*
[18] *Essentials of Anatomy & Physiology, Seeley and others, p. 211.*




**Ishusho rya 12:** Ibice by'ingirakamaro by'igice cy'ibumoso cy'ubwonko. Igice kibanziriza icy'imbere giherereye imbere ku bwonko. (Essentials of Anatomy & Physiology, Seeley and others, p. 210.)

Abahanga bavumbuye iyi mikorere y'igice cy'imbere mu myaka itandatu ishize, nk'uko Professor Keith L. Moore[19] abivuga.

## E) ICYO QUR'AN IVUGA KU NYANJA N'IMIGEZI

Ubumenyi bugezweho bwavumbuye ko aho inyanja ebyiri zitandukanye zihuriye, haba hari imbibi hagati yazo. Izi mbibi zigabanya inyanja ebyiri kugira ngo buri nyanja igire igipimo cy'ubushyuhe cyayo yihariye, umunyu, ndetse n'ireme bwite ryayo.[20] Urugero, amazi y'inyanja ya Mediterane arashyuha, afite umunyu, kandi ntabwo aremera cyane uyagereranyije n'amazi y'inyanja ya Antalantika. Iyo amazi y'inyanja ya Mediterane yinjiye muri Atalantika kuri Gibraltar sill, akomeza kugenda kilometero amagana n'amagana muri Atalantika ku bujyakuzimu bujya kungana na metero 1000, agifite bwa bushyuhe bwayo,

[19] *Al-E'jaz al-Elmy fee al-Naseyah (The Scientific Miracles in the Front of the Head), Moore and others, p. 41.*
[20] *Al-E'jaz al-Elmy fee al-Naseyah (The Scientific Miracles in the Front of the Head), Moore and others, p. 41.*

umunyu wayo ndetse atanaremereye cyane.[21] Amazi ya Mediterane atekana kuri ubu bujyakuzimu.[22] (reba ishusho rya 13).




**Ishusho rya 12:** Amazi ya Mediterane yinjira mu ya Antalantika kuri Gibraltar still agifite bwa bushyuhe bwayo, umunyu kandi ataremereye, bitewe n'imbibi ziyatandukanya. Ibipimo by'ubushyuhe biba biri muri za dogere celsius (Co). °). (MarineGeology, Kuenen, p. 43, with a slight enhancement.)

N'ubwo muri izi nyanja haba hari imihengeri myinshi, amazi afite umuvuduko ufite imbara, ntabwo zijya zivanga cyangwa ngo zirengere iyo mipaka.

Qur'an Ntagatifu yagaragaje ko habaho imipaka hagati y'inyanja ebyiri zihura kandi ko zitajya zirengera (iyo mipaka). Imana yaravuze iti "**Yatandukanyije inyanja ebyiri zihura. Hari urubibi hagati yazo. Ntizijya zirengera" (Qur'an, 55:19-20)**. Ariko iyo Qur'an ivuze ku bijyanye n'itandukana ry'amazi asanzwe n'arimo umunyu, ivuga ko hari imbago n'ingabano. Imana yaravuze muri Qur'an iti **"Ni na we watandukanyije inyanja ebyiri (ubwoko bw'amazi), amwe araryohereye kandi aranyobwa naho ayandi afite umunyu kandi ararura; yanashyizeho imbago n'ingabano zuzuye hagati yazo" (Qur'an, 25:53)**

Umuntu ashobora kubaza ati, kuki Qur'an yakoresheje ingabano ishaka kuvuga imbibi hagati y'amazi meza n'afite umunyu, nyamara ntibivuge ubwo yavugaga ku bijyanye n' imbibi hagati y'inyanja ebyiri? Ubuhanga bugezweho bwavumbuye ko aho amazi y'imigezi ahurira n'ay'inyanja, aho amazi asanzwe (aryoshye) n'afite umunyu ahurira, usanga bitandukanye n'ibigaragara aho

[21] *Principles of Oceanography, Davis, pp. 92-93.*
[22] *Principles of Oceanography, Davis, p. 93.*

inyanja ebyiri zihurira. Uko kwigabanyamo ibice gufite urwunyunyu rutandukanye n'urw'amazi asanzwe ndetse n'urw'amazi afite umunyu.[23] (reba ishusho rya 14).




**Ishuhso rya 14:** Igice cyekekana urwunyunyu (ibice ku kigereranyo cy'igihumbi 0/00) aho umugezi wisukira mu nyanja. Turabona ugucikamo ibice hagati y'amazi aryoshye n'afite umunyu. (Introductory Oceanography, Thurman, p. 301, with a slight enhancement.)

Ubu bumenyi bwavumbuye vuba aha cyane, hakoreshejwe ibikoresho bihambaye mu gupima ubushyuhe, urwunyunyu, ireme bwite, n'ibindi. Ijisho ry'umuntu ntirishobora kubona itandukaniro riri hagati y'inyanja ebyiri zihuye, ahubwo usanga inyanja ebyiri zitugaragarira nk'aho ari inyanja imwe. Ni kimwe kandi, ijisho ry'umuntu ntirishobora kubona uko amazi yigabanyamo ibice bitatu iyo ageze aho yisukira mu nyanja: amazi meza, afite umunyu, n'ayigabanyamo ibice.

## F) ICYO QUR'AN IVUGA KU NYANJA ZIFITE UBUJYAKUZIMU BUREBURE N'IMIHENGERI Y'IMBERE MU NYANJA.

Imana yaravuze muri Qur'an iti "**Cyangwa [imiterere y'umuhakanyi] ni nk'iy'umwijima wo mu nyanja y'ubujyakuzimu burebure, yugarijwe n'imihengeri myinshi, ikagira ibicu byirabura byinshi, n'umwijima wiyongera ku wundi: iyo umuntu anyeganyeje ukuboko kwe, byamugora kukubona…" (Qur'an, 24:40)**

[23] *Oceanography, Gross, p. 244, na Introductory Oceanography, Thurman, pp. 300-301.*

Uyu murongo (wa Qur'an) uvuga ku bijyanye n'umwijima uboneka mu bujyakuzimu bw'inyanja n'amazi magari, aho iyo umuntu anyeganyeje ukuboko kwe adashobora kukubona. Uyu mwijima uboneka mu bujyakuzimu bwa kure bw'inyanja n'amazi magari uboneka muri metero nka 200 z'ubujyakuzimu no munsi yaho. Kuri iyi ndeshyo, ni nkaho nta rumuri ruhaba (reba ishusho rya 15). Munsi y'ubujyakuzimu bwa metero 1000 nta rumuri na ruke ruharangwa.[24] Ibiremwa muntu ntibishobora kwibira mu mazi ngo bigere muri metero zirenga mirongo ine bitifashishije ibikoresha byo mu mazi byabugenewe. Abantu ntibashobora kwihanganira umwijima wo mu nyanja, nko mu bujyakuzimu bwa metero 200 badafite ibikoresho bibibafashamo.




**Ishusho rya 15:** Hagati ya 3 na 30 ku ijana by'imirasire y'izuba bikururwa hejuru y'amazi. Ubwo hafi y'amabara arindwi y'urumuri yose arakururwa rimwe nyuma y'irindi muri metero 200 z'ibanze, uretse urumuri rw'ibara ry'ubururu. (Oceans, Elder and Pernetta, p. 27.)

Abahanga bavumbuye iby'uyu mwijima mu bihe bya vuba, bakoresheje ibikoresho byabugenewe ndetse n'ibikoresho byo munsi y'amazi byabashoboje kwibira mu mazi y'inyanya afite ubujyakuzimu bwa kure cyane.

Mu nteruro zikurikira ziboneka mu murongo (wa Qur'an) wabanje, ari wo "...**wo mu nyanja y'ubujyakuzimu burebure, yugarijwe n'imihengeri myinshi, ikagira ibicu byirabura byinshi...**", twanasobanukirwa ko amazi y'inyanja n'amazi magari afite

[24] *Oceans, Elder and Pernetta, p. 27.*

ubujyakuzimu burebure yugarijwe n'imihengeri, kandi hejuru y'iyo mihengeri hari indi mihengeri. Birumvikana ko iyo mihengeri ya kabiri ari yo mihengeri tubona hejuru y'inyanja, kubera ko umurongo (wa Qur'an) uvuga ko hejuru y'imihengeri ya kabiri hari ibicu. Ariko se iby'imihengeri ya mbere byo biteye bite? Abahanga mu by'ubumenyi mu minsi yashize bavumbuye ko hari imivumba y'imbere ibaho aho amazi afite ireme bwite ritandukanye ahurira."[25] (reba ishusho rya 16).




**Ishusho rya 16:** Imihengeri yo mu nyanja hagati mu rugabano rw'amazi yo mu bice bibiri bifite ireme bwite ritandukanye. Igice kimwe cy'amazi aremereye (cyo hasi), ikindi gice cy'amazi ataremereye (cyo hejuru). (Oceanography, Gross, p. 204)

Imivumba y'imbere iba mu mazi yo mu bujyakuzimu burebure bw'inyanja kubera ko amazi y'ikuzimu aba afite ireme bwite rinini kurusha ari hejuru yayo. Imivumba y'imbere mu nyanja ikora nk'iyo hejuru ku mazi. Ishobora na yo gutanga agahenge, nk'uko imivumba yo ku buso bw'amazi ijya ibigira. Imivumba y'imbere mu nyanja ntishobora kuboneshwa amaso, ariko ishobora kumvikana

[25] *Oceanography, Gross, p. 205.*

hizwe ibijyanye n'imihindagurikire y'ubushyuhe cyangwa umunyu by'ahantu runaka.

## G) ICYO QUR'AN IVUGA KU BIJYANYE N'IBICU

Abahanga bakoze ubushakashatsi ku ngeri z'ibicu nuko babona ko ibicu bibyara imvura bikorwa kandi bigahabwa isura hakurikijwe uburyo n'ibyiciro bizwi neza ndetse ko hari n'ibyiciro runaka bifite aho bihuriye n'ibyiciro by'umuyaga n'ibicu. Ingeri imwe y'igicu cy'imvura ni igicu cya cumulonimbus. Abahanga mu by'ubumenyi bw'ikirere bakoze ubushakashatsi k'uko ibicu bya cumulonimbus bikorwa ndetse n'uko bibyara imvura, amahindu, n'imirabyo. Babonye ko ibicu bya cumulonimbus binyura mu byiciro bikurikira kugira ngo bibyare imvura:

**1. Ibicu bisunikwa n'umuyaga:** Ibicu bya cumulonimbus bitangira kwikora iyo umuyaga usunitse tumwe mu ducu duto (cumulus) ukatujyana ahantu ibyo bicu bihurira. (reba ishusho rya 17 na 18).




**Ishusho rya 17:** Ifoto y'icyogajuru yerekana ibicu bigenda bigana aho bihurira B, C na D. Utwambi turerekana ibyerekezo by'umuyaga. (The Use of Satellite Pictures in Weather Analysis and Forecasting, Anderson and others,p.188.)



**Ishusho rya 18:** Uducu duto (Cumulus) tugenda tugana aho duhurira, hafi y'aho ubuso bw'isi busa n'aho buhurira n'ikirere, aho tubona igicu kigari kibyara imvura (igicu cya cumulonis).

**2. Kwikusanya:** Ubwo, uducu duto twakusanyijwe n'umuyaga tujya hamwe tukarema igicu kinini[26] (reba ishusho rya 18 na 19).




**Ishusho rya 19:** (A) uducu duto duto twitaruye (cumulus). (B) Igihe uducu duto duto twikusanyije tukazamuka mu gicu kinini kikiyongera, bityo igicu kikaba kinini. (The Atmosphere, Anthes and others, p. 269.)

**3. Kwirundanya:** Iyo twa ducu twikusanyije, gutembera k'umwuka uzamuka kuriyongera. Umwuka uzamuka uri hafi y'izingiro ry'igicu uba ufite imbaraga

[26] *Reba the Atmosphere, Anthes and others, pp.268-269, na Elements of Meteorology, Miller and Thompson, p. 141.*

kurusha uri mu nkengero zabyo.[27] Iyi myuka izamuka ituma igicu gikura mu buhagarike, ubwo igicu kikaba kigerekeranyije. (reba amashusho ya 19 (B), 20, na 21). Uku gukura kizamuka kijya hejuru gutuma igicu kikwega kikagera mu duce dukonje two mu kirere, aho ibitonyanga by'amazi n'amahindu byirema bigatangira kugenda biba binini. Iyo ibi bitonyanga n'amahindu biremereye ku buryo umwuka uzamuka uba utagishoboye kubyikorera, bitangira kugwa biturutse muri cya gicu ari imvura, amahindu n' ibindi.[28]




**Ishusho rya 20:** Igicu cya cumulonimbus. Nyuma y'uko igicu cyakuze mu buhagarike, imvura igiturukamo. (Weather and Climate, Bodin, p.123.)

Imana muri Qur'an yaravuze iti "**Ese ntubona ko Allah asunika ibicu nyuma akabikomatanya maze akabirundanya akabigira ibihekanye, nuko ukabona imvura ibiturukamo…" (Qur'an, 24:43)**

[28] *Reba The Atmosphere, Anthes and others, p. 269, na Elements of Meteorology, Miller and Thompson, pp. 141-142.*



**Ishusho rya 21:** Igicu cya cumulonismbus. (A Colour Guide to Clouds, Scorer and Wexler, p. 23.)

Abahanga mu by'ubumenyi bw'ikirere baherutse mu minsi ya vuba kumenya ku burebure iby'iri korwa ry'ibicu, imiterere, ndetse n'imikorere bakoresheje ibikoresho kabuhariwe nk'indege, ibyogajuru, za mudasobwa, n'ibindi bikoresho, kugira ngo bige umuyaga n'icyerekezo cyawo, gupima ubuhehere ,imihindagurikire yawo, ndetse no kumenya ingero n'imihindagurikire y'umwuka wo mu kirere.[29] Umurongo (wa Qur'an) wabanje, nyuma yo kuvuga ibicu n'imvura, uvuga ku mahindu n'imirabyo "**...Anavana urubura mu misozi (ibicu) iri mu kirere, akarukubitisha uwo ashatse akanarukiza uwo ashatse. Urumuri rw'umurabyo wabyo (ibicu) rwenda guhumya amaso" (Qur'an, 24:43)**. Abahanga mu by'ubumenyi bw'ikirere babonye ko ibi bicu bya cumulonimbus, ari nabyo bitanga amahindu, bigera ku burebure bwa metero 7620 kugera kuri metero 9144[30], bimeze nk'imisozi, nk'uko Qur'an yabivuze, iti "**...Anavana urubura mu misozi (ibicu) iri mu kirere...**" (reba ishusho rya 21).

Uyu murongo (wa Qur'an) ushobora gutuma havuka ikibazo. Kuki uyu murongo uvuga **"imirabyo yayo"** ishaka kuvuga amahindu? Ibi se bishatse kuvuga ko amahindu ari yo mpamvu nyamukuru atuma habaho imirabyo? Reka turebe

[29] *Reba Ee'jaz al-Qur'an al-Kareem fee Wasf Anwa' al-Riyah, al-Sohob, al-Matar, Makky and others, p. 55.*
[30] *Elements of Meteorology, Miller and Thompson, p. 141.*

icyo igitabo cyitwa *Meteorology Today* kibivugaho. Kivuga ko igicu kizamo amashanyarazi iyo amahindu amanutse akanyura mu gace k'igicu karimo ibitonyanga n'urubura bikonje cyane. Iyo ibitonyanga bigonganye n'amahindu, biba barafu iyo bikoranyeho bigatanga ubushyuhe. Ibi bituma ubuso bw'amahindu bukomeza kuba bushyushye gahoro kurusha ubuso bw'utubumbe twa barafu turi hafi aho. Iyo amahindu ahuye n'urubura, hari ikintu cy'ingenzi kiba: uduce duto twa atome (Electrons) duturutse ku kintu gikonje tugana ku kintu gishyushye gahoro. Bityo, ya mahindu arahinduka akagira ingufu zifite ikimenyetso cya kuramo (-). Ibyo kandi ni na ko bigenda iyo ibitonyanga bito kandi bikonje cyane bihuye n'amahindu nuko uduce tw'urubura dufite ingufu zifite ikimenyetso cyo guteranya (+) tukiyomora. Utwo duce tutaremereye dufite ingufu zifite ikimenyetso cyo guteranya icyo gihe umwuka uzamuka utujyana mu gice cyo hejuru cy'igicu. Amahindu agwa agana mu ndiba y'igicu, bityo igice cyo hasi cy'igicu kigakira ingufu zifite ikimenyetso cyo gukuramo. Izo ngufu z'ikimenyetso cyo gukuramo zihita zihinduka umurabyo.[31] Ibi twabyanzura tuvuga ko amahindu ari yo nkomoko nyamukuru yo kubaho k'umurabyo.



[31] *Meteorology Today, Ahrens, p. 437.*

Ubu bumenyi bujyanye n'imirabyo bwavumbuwe mu bihe bya vuba. Kugeza mu 1600 nyuma y'urupfu rwa Yesu, igitekerezo cya Aristote ku bijyanye n'ubumenyi bw'ikirere ni cyo cyahabwaga agaciro. Urugero, yavuze ko isanzure ririmo amoko abiri y'umwuka, uhehereye n'uwumagaye. Yanavuze ko inkuba ari ijwi rikomoka k'ukwikubanaho k'umwuka wumagaye n'ibicu biwegereye, naho umurabyo ukaba gushotora no kwaka k'umwuka wumagaye n'akariro gake cyane.[32] Ibi ni bimwe mu bitekerezo ku bijyanye n'ubumenyi bw'ikirere bwakanyujijeho mu gihe Qur'an yahishurwaga, hashize ibinyejana cumi na bine.

## H) ICYO ABAHANGA BAVUZE KU BIJYANYE N'IBITANGAZA BIFATIKA BIBONEKA MURI QUR'AN NTAGATIFU

Ibi bikurikira ni bimwe mu bitekerezo by'abahanga ku bijyanye n'ibitangaza biboneka muri Qur'an Ntagatifu. Ibi bitekerezo byose byakuwe mu mu kiganiro cyafashwe mu buryo bw'amashusho cyitwa *This is the Truth*. Muri icyo kiganiro, ushobora kubona ukanumva abahanga bari gutanga ibitekerezo bikurikira. (Wasura urubuga **www.islam-guide.com/truth** kugira ngo ubashe kubona kopi y'icyo kiganiro, kukibona kuri interineti, cyangwa kureba amashusho y'ibyo bitekerezo kuri interineti.)

**1)** Dr. T.V.N. Persaud ni Mwarimu w'ibijyanye n'imikorere y'umubiri w'umuntu, Mwarimu w'ibijyanye n'abana n'Ubuzima bw'umwana, akaba na Mwarimu w'ibijyanye n'ububyaza, ibijyanye n'imikorere ndetse n'indwara z'abagore n'abakobwa, ndetse n'ibijyanye n'Ubumenyi mu by'imyororokere, kuri Kaminuza ya Manitoba, Winnipeg, Manitoba, Canada. Aho, yari Umuyobozi w'Ishami ry'ibijyanye n'imikorere y'umubiri w'umuntu n'inyamaswa mu gihe cy'imyaka 16. Ni ikirangirire mu murimo we. Ni umwanditsi cyangwa umugenzunzi w'ibitabo 22 kandi yananditse ibitabo by'ubumenyi birenga 180. Mu 1991, yakiriye igihembo gikomeye, cyerekanywe mu ishami ry'imiterere y'umubiri w'umuntu muri Canada, J.C.B. Grant Award, gitanzwe n'Ishyirahamwe ry'abahanga mu bijyanye n'imiterere y'umubiri w'umuntu muri Canada. Ubwo yabazwaga ku bijyanye n'ibitangaza bifatika biboneka muri Qur'an yakoreye

[32] *The Works of Aristotle Translated into English: Meteorologica, vol. 3, Ross and others, pp. 369a-369b.*

ubushakashatsi, yavuze ibi bikurikira "Uko nabisobanuriwe ni uko Muhamadi yari umuntu usanzwe. Ntabwo yari azi gusoma, nta n'ubwo yari azi kwandika. Mu by'ukuri, ntabwo yari yarize. Kandi turi kuvuga ku myaka (mu by'ukuri igihumbi na magana ane) igihumbi na magana abiri ishize. Ufite umuntu utazi gusoma no kwandika, ukoresha imvugo z'ubutyoza n'amagambo akora ku mutima, ndetse akanaba atunganye mu buryo butangaje mu bijyanye n'ubumenyi. Nanjye ubwanjye sinumva uko ibi byaba amahirwe aciriritse. Harimo ugutungana kwinshi, kandi nk'uko Dr. Moore yabivuze, sinshidikanya mu mutima wanjye ko ibyamuteraga gukoresha izi mvugo byari imbaraga z'Imana cyangwa ukubonekerwa guturutse ku Mana." Professor Persaud yagize imwe mu mirongo ya Qur'an n'imvugo z'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) ashyira muri bimwe mu bitabo bye. Iyo mirongo n'imvugo z'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yanazitangaje muri zimwe mu nama nyinshi.

**2)** Dr. Joe Leigh Simpson ni umuyobozi w'Ishami ry'ibijyanye n'ububyaza no kuvura indwara z'abagore n'abakobwa, ni Mwarimu w'ibijyanye n'ububyaza n'indwara z'abagore n'abakobwa, akaba na Mwarimu w'ibijyanye n'uruhererekane rw'abantu mu Ishuli Rikuru ry'Ubuvuzi rya Baylor, Houston, Texas, muri Leta Zunze Ubumwe za Amerika. Mbere yabanje kuba Mwarimu w'ibijyanye n'Ububyaza no kuvura indwara z'abakobwa n'abagore, n'Umuyobozi w'Ishami ry'Ububyaza n'Ubuvuzi bw'indwara z'abakobwa n'abagore kuri Kaminuza ya Tennessee, Memphis, Tennessee, USA. Yanabaye kandi Umuyobozi w'ishyirahamwe ry'Abanyamerika ry'Uburumbuke. Yahawe ibihembo byinshi, birimo icyo yahawe mu mwaka w'1992. Mwarimu Simpson yize imvugo ebyiri z'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) zikurikira "**Muri buri wese muri mwe, ibibagize mu iremwa ryanyu bikusanyirizwa hamwe muri nyababyeyi y'ababyeyi banyu mu minsi mirongo ine..."**[33] **"Iyo igi (rivamo umuntu) rimaze amajoro mirongo ine n'abiri, Imana iryohereza umumalayika, akariha isura akanarema ukumva kwaryo, kubona, uruhu, umubiri, n'amagufa..."**[34] Yize kuri izi mvugo ebyiri z'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) ku buryo bwimbitse, hazirikanwa ko iminsi

[33] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2643, na Saheeh Al-Bukhari, #3208.*
[34] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2645.*

mirongo ine ya mbere igize icyiciro gihambaye cyo gukura kw'igi riri muri nyababyeyi. Yatangajwe cyane n'ubunyakuri ndetse no kudashidikanya kw'izo mvugo z'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha). Nuko ubwo yari mu nama imwe, atanga igitekerezo gikurikira "Hadith (Imvugo z'Intumwa Muhamadi) ebyiri zavuzwe ziraduha ingengabihe ihamye y'ibyiciro by'ingenzi igi (rivamo umuntu) rinyuramo mbere y'iminsi mirongo ine. Ikindi, byanavuzwe, ndatekereza, byanasubiwemo kenshi n'abandi bavuze muri iki gitondo: izi hadith ntizari kuboneka hashingiwe ku bumenyi bushingiye kuri siyansi bwariho mu gihe zandikwaga…Byongeye, ndatekereza, si uko ntakutavuga rumwe gusa hagati y'uruhererekane rw'imiterere y'abantu n'idini, ahubwo mu by'ukuri, idini rishobora kuyobora siyansi ryongera uguhishurwa kuri bumwe mu buryo bwo hambere siyansi ikoresha, ko hari imvugo muri Qur'an zerekanywe hashize ibinyejana byinshi, nyuma zikaza kugira agaciro, ari na byo bishyigikira ko ubumenyi buri muri Qur'an bwaturutse ku Mana."

**3)** Dr. E. Marshall Johnson ni Mwarimu wagiye mu zabukuru w'Imiterere y'Umubiri w'ibinyabuzima n'uw'Ishami ry'Iterambere ry'Ibijyanye n'Ubuzima kuri Kaminuza ya Thomas Jefferson, Philadelphia, Pennsylvania, USA. Aho yahamaze imyaka 22 ari Mwarimu w'ibijyanye n'imiterere y'Umubiri w'ibinyabuzima, akaba Umuyobozi w'Ishami ry'Ibijyanye n'imiterere y'Umubiri w'ibinyabuzima, ndetse akanaba n'Umuyobozi w'Ishuri Rikuru rya Daniel Baugh. Yari kandi Umuyobozi wa Sosiyete yiga ku bijyanye n'ubumuga bw'umubiri w'umuntu. Yanditse ibitabo birenga 200. Mu 1981, ubwo habaga inama ya karindwi y'Ubuganga i Dammam muri Arabiya Sawudite, Professor Johnson agaragaza ubushakashatsi bwe, yaravuze ati "Incamake: Qur'an ntigaragaza gukura kw'imiterere y'inyuma gusa, ahubwo inibanda no ku byiciro by'imbere, ibyiciro by'imbere mu igi (rivamo umuntu, by'ukuremwa kwaryo n'imikurire yaryo, igaragaza cyane ibintu by'ingenzi byemerwa n'ubumenyi bwo muri iki gihe.)" Yaranavuze ati "Nk'umuhanga, jye nakorana n'ibintu nshobora kubonesha amaso yanjye neza. Nshobora kumva ibijyanye n'igi (rivamo umuntu) n'imikurire yaryo. Nshobora gusobanukirwa n'amagambo ansobanurirwa avuye muri Qur'an. Nk'uko natanze urugero mbere, iyo nza kuba nabashaga kwigeza muri kiriya gihe, nzi ibyo nzi ubu, no kugaragaza uko ibintu biteye, sinari kugaragaza ibintu byari byaragaragajwe. Nta mpamvu mbona ituma habaho guhakana igitekerezo cy'uko

uyu muntu, Muhamadi, yazanaga aya makuru ayakomoye ahantu runaka. Bityo sinumva igitera impaka aha, gihakana igitekerezo cy'uko harimo ukuboko kw'Imana mu byo yabashije kwandika."[35]

**4)** Dr. William W. Hay ni umuhanga mu bijyanye n'amazi y'inyanja uzwi cyane. Ni Umwarimu w'ibijyanye n'Ubumenyi bw'ibyo mu butaka kuri Kaminuza ya Colorado, Boulder, Colorado, muri Leta Zunze Ubumwe za Amerika. Yabanje kuba Umuyobozi w'Ishuli Rikuru rya Rosenstiel ry'ibijyane n'amazi y'inyanja ndetse n'uw'Ubumenyi bw'ib'ibijyanye n'isanzure kuri Kaminuza ya Miami, Miami, Florida, muri Leta Zunze Ubumwe za Amerika. Nyuma y'ikiganiro yagiranye na Professor Hay ku bijyanye n'ibyo Qur'an yavuze ku biherutse kuvumburwa ku nyanja, yaravuze ati "Biranshimisha kubona amakuru nk'aya aboneka mu bitabo byo hambere bya Qur'an Ntagatifu, kandi nta buryo namenya aho yaturutse, gusa ntekereza ko bishimishije cyane ko ayo makuru ahari kandi ko uyu murimo ugikomeje kugira ngo avumburwe, ibisobanuro bya bimwe mu byanditswe." Nuko ubwo yabazwaga inkomoko ya Qur'an, yarasubije ati "Ni byiza, natekereza ko ari ikiremwa cy'Imana"

**5)** Dr. Gerald C. Goeringer ni Umuyobozi w'Amasomo akaba n'Umwarimu Wungirije w'ibijyanye n'Ubuvuzi bw'igi (rivamo umuntu) mu Ishami ry'Ubuzima, mu Ishuri ry'Ubuvuzi, Kaminuza ya Georgetown, Washington, DC, muri Leta Zunze Ubumwe za Amerika. Ubwo yari mu Nama ya munani y'Ubuvuzi muri Arabiya Sawudite, i Riyadi, Professor Goeringer ubwo yashyiraga ahabona ubushakashatsi bwe, yavuze ko imirongo ya Qur'an yagaragaje neza ibijyanye n'imikurire y'igi (rivamo umuntu) kandi ko ntawigeze agaragaza nk'ibyo mu bihe byabanje."

**6)** Dr. Yoshihide Kozayi ni Mwarimu wagiye muzabukuru kuri Kaminuza ya Tokyo, Hongo, Tokyo, mu Buyapani, kandi yari Umuyobozi w'Ikigo cy'igihugu kigenzura ibyo mu kirere, Mitaka, Tokyo, mu Buyapani. Yaravuze ati "Nashimishijwe cyane no kubona ukuri guhamye kujyanye n'ubumenyi bw'ibyo mu kirere muri Qur'an, naho kuri twe bahanga mu by'ubumenyi bw'ikirere bo muri iki gihe, twiga ku tuntu duto cyane two mu isanzure. Kubera ko mu gukoresha telesikope, tubasha kubona umubare muto w'ibice bito by'ikirere

---

[35] *Intumwa Muhamadi ntabwo yari yarize. Ntiyashoboraga gusoma no kwandika, nyamara yasomeye Abasangirangedo bayo Qur'an inategeka bamwe muri bo kuyandika.*

tudatekereje ku isanzure ryose. Bityo, mu gusoma Qur'an no gusubiza ibibazo, ndatekereza ko nshobora kubona uburyo bwanjye bwo mu bihe bitaha bwo kwiga ku isanzure."

**7)** Professor Tejatat Tejasen ni Umuyobozi w'Ishami ry'ibijyanye n'imiterere y'umubiri w'ibinyabuzima kuri Kaminuza ya Chiang Mai, muri Tayilande. Yabanje kuba Umuyobozi w'Ishami ry'Ubuvuzi kuri iyo Kaminuza. Ubwo yari mu Nama ya munani y'Ubuvuzi yaberaga i Riyadi muri Arabiya Sawudite, Professor Tejasen yarahagurutse aravuga ati "Mu myaka itatu ishize, nakunze Qur'an cyane... Mu bijyanye n'inyigo yanjye ndetse n'ibyo nigiye muri iy nama, nizera ko buri kintu cyanditswe muri Qur'an mu myaka igihumbi na magana ane ishize ari ukuri gushobora gushimangirwa hakoreshejwe uburyo bwa gihanga. Kubera ko Intumwa Muhamadi itashoboraga gusoma no kwandika, Muhamadi ni umuhanuzi wasohoje uku kuri, (uko kuri) yahishuriwe kwabaye ubumenyi buhambaye (yahishuriwe) n'umuremyi ukwiye. Uwo muremyo ni Imana. Bityo rero, ntekereza ko iki ari igihe cyo kuvuga *La ilaha illa Allah*, bisobanura ngo ntayindi mana ikwiye gusenga by'ukuri uretse Allah (Imana), *Muhamadun rasulu Allah*, bisobanura ngo Muhamadi ni umuhanzu (Intumwa) ya Allah (Imana). Mu gusoza, nashimira uburyo iyi nama yateguranywe ubuhanga...Sinungukiye gusa mu bitekerezo by'ubuhanga n'idini byatanzwe, ahubwo (nanungukiye) mu kuba nagize amahirwe yo guhura n'abahanga bazwi cyane ndetse nkanaboneraho n'umwanya wo kugira inshuti nshya mu bitabiriye iyi nama. Ikintu cy'agaciro nungutse mu kuza hano ni *La ilaha illa Allah*, *Muhamadun rasulu Allah*, no kuba nabaye Umuyisilamu" Nyuma y'izi ngero zose twabonye zijyanye n'ibitangaza bifatika biboneka muri Qur'an Ntagatifu ndetse n'ibi bitekerezo by'abahanga kuri yo, reka twibaze ibi bibazo:

- Ese byaba byarabaye nk'impanuka cyangwa guhurirana kw'ibintu ko ubu bumenyi buherutse kuvumburwa mu mashami atandukanye bwaba bwaravuzwe muri Qur'an, yahishuwe mu binyejana cumi na bine bishize?
- Ese iyi Qur'an yaba yaranditswe na Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) cyangwa n'ikindi kiremwa muntu icyo ari cyo cyose?

Igisubizo cyonyine gishoboka ni uko iyi Qur'an ari ijambo ry'Imana ry'umwimerere, ryahishuwe na yo. (Ukeneye amakuru yisumbuyeho, inyandiko ziboneka ku mbuga za interineti, ibitabo, cyangwa amashusho ku bijyanye

n'ibitangaza bifatika biboneka muri Qur'an, wasura urubuga: **www.islam-guide.com/science.**)

## (2) IHURIZO RIHAMBAYE RYO KUZANA IGICE KIMWE GISA N'IBICE BYA QUR'AN NTAGATIFU

Imana muri Qur'an yaravuze iti "**Niba munashidikanya ku byo twahishuriye umugaragu wacu {Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), ngaho nimuzane igice gisa n'icyayo (Qur'an), munahamagare abahamya banyu batari Imana, niba koko muri abanyakuri. Ariko niba mutabikora-dore ko mutanabibasha-ngaho nimutinye umuriro, wo inkwi zawo ari abantu n'amabuye; wateguriwe abahakanyi. Unahe inkuru nziza (yewe Muhamadi) babandi bizera (Imana) bakanakora ibikorwa byiza, ko bazagororerwa ubusitani (bw'Ijuru) butembamo imigezi...**" **(Qur'an, 2:23-25)**

Kuva Qur'an yahishurwa, hashize ibinyejana cumi na bine, nta muntu wigeze abasha gukora n'igice na kimwe gisa n'ibice bya Qur'an mu bwiza bwabyo, ubutyoza bwayo, imiterere myiza, imvugo z'ubwenge, amakuru y'ukuri, ubuhanuzi bw'ukuri, n'izindi ndangagaciro z'ubutungane. Ikindi twavuga ni uko igice gito cyane muri Qur'an (igice cya 108) gifite amagambo icumi, nyamara nta n'umwe wari wabasha gutsinda iri hurizo, kuva icyo gihe kugeza none.




Igice gito cyane muri Qur'an (igice cy' 108) gifite amagambo icumi, nyamara nta n'umwe wari wabasha gutsinda ihurizo ryo kuzana igice kimwe gisa n'ibice bya Qur'an Ntagatifu.

Bamwe mu Barabu b'abahakanyi bari abanzi ba Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) bagerageje gukora ririya hurizo kugira ngo bagaragaze ko

Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) atari intumwa y'ukuri, nyamara ntibyabakundiye.[36] Uku gutsindwa ntikwanitaye ko Qur'an yahishuye mu rurimi rwabo ndetso n'uko Abarabu mu gihe cya Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) bari abantu b'intyoza cyane bajyaga bandika imivugo myiza cyane, igisomwa kugeza ubu kandi ishimwa cyane.

## (3) UBUHANUZI BWA BIBILIYA BUVUGA KU KUZAZA KWA MUHAMADI (IMANA IMUHE AMAHORO N'IMIGISHA), INTUMWA YA ISLAM

Ubuhanuzi bwa Bibiliya ku kuzaza kw' Intumwa Muhamadi (Imana imihe amahoro n'imigisha) ni ikimenyetso ku bantu bemera Bibiliya cy'uko Islam ari ukuri.




Mu Gutegekwa kwa kabiri:18, Musa yavuze ko Imana yamubwiye iti **"Nzabahagurukiriza umuhanuzi umeze nkawe ukomotse muri bene wabo, nzashyira amagambo yanjye mu kanwa ke ajye ababwira ibyo mutegetse byose. Kandi utazumvira amagambo yanjye, uwo azavuga mu izina ryanjye, nzabimuhora." (Gutegekwa kwa kabiri 18:18-19)**[37]

Dushingiye kuri iyi mirongo, twanzura ko intumwa ivugwa muri ubu buhanuzi igomba kuba afite indangagaciro 3 zikurikira:

1) Ko izaba imeze nka Musa.

---

[36] *Reba Al-Borhan fee Oloom Al-Qur'an, Al-Zarkashy, vol. 2, p. 226.*

[37] *Imirongo ya Bibiliya iri muri iki gitabo yakuwe muri The NIV Study Bible, New International Version.*

2) Ko izakomoka mu bavandimwe ba Isiraheli, ni ukuvuga abakomoka kuri Isimaili.
3) Ko Imana izashyira ijambo ryayo ku munwa w'iyi ntumwa kandi ko izajya ivuga ibyo Imana iyitegetse. Reka dusesengure izi ndangagaciro eshatu ku buryo bwimbitse.

## 1) INTUMWA IMEZE NKA MUSA

Habayeho intumwa ebyiri zasaga cyane, izo ni Musa na Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha). Bombi bahawe amategeko asobanutse n'uburyo bw'ubuzima. Bombi bahanganye n'abanzi babo kandi batsinze mu buryo butangaje. Bombi bari bemewe nk'intumwa bakaba n'abayobozi b'abahanga. Bombi bimutse bitewe n'ubugambanyi bwo gushaka kubica. Kugereranya Musa na Yesu ntibyirengagiza gusa imisusire yavuzwe haruguru, ahubwo hari n'ibindi by'ingenzi. Ibi birimo nko kuba baravutse bisanzwe, ubuzima bwo mu muryango, ndetse n'urupfu rwa Musa na Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), ariko rutari urwa Yesu. Ikindi nuko Yesu abayoboke be yamufataga nk'Umwana w'Imana, ko ntaho yari ahuriye no kuba intumwa y'Imana, nk'uko Musa na Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) bafatwaga, ndetse n'uko Abayisilamu bizera uko Yesu yari ameze. Bityo, ubu buhanuzi bwavugaga Muhamadi (Imana imuhe amahoro nimigisha), ntabwo bwagugaga Yesu, kubera ko Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yari ameze nka Musa cyane kurusha Yesu. Ikindi kandi, mu Ivanjiri rya Yohana, umuntu ahasanga ko Abayahudi bari bategereje gusohora k'ubuhanuzi butatu butandukanye: 1) Kuza kwa Kirisitu, 2) Kuza kwa Eliya, 3) Kuza kw'Intumwa. Ibi ni nabyo bibazo bitatu byabajijwe Yohani Umubatiza **"Ibi ni byo Yohana yahamije, ubwo Abayuda bamutumagaho abatambyi n'Abalewi, bavanywe i Yerusalemu no kumubaza bati "Uri nde?" Nuko ntiyabahisha ukuri, ahubwo araberurira ati "Si jye Kristo." Nuko baramubaza bati "Tubwire, uri Eliya?" Na we ati "Sindi we." Bati "Uri wa Muhanuzi?" Arabasubiza ati "Oya." (Yohani 1:19-21).** Iyo twitegereje neza muri Bibiliya, mu nyandiko z'ibisobanuro tuhasanga amagambo "Intumwa" aboneka muri Yohana 1:21, ayo magambo aba avuga ubuhanuzi bwo mu Gutegekwa kwa Kabiri 18:15 no 18:18. Dushingiye kuri ibi, twakanzura ko Yesu Kirisitu atari intumwa yavuzwe mu Gutegekwa kwa Kabiri 18:18.

## 2) UKOMOKA MU BAVANDIMWE BA ISIRAHELI

Aburahamu yari afite abahungu babiri, Isimayili na Isaka (Itangiriro 21). Isimayili yaje kuba umukurambere w'amahanga y'Abarabu, naho Isaka aba umukurambere w'amahanga y'Abayahudi. Intumwa yavuzwe ntiyagombaga gukomoka mu Bayahudi ubwabo, ahubwo yagombaga gukomoko mu bavandimwe babo, ni ukuvuga abakomoka kuri Isimayili. Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), ukomoka kuri Isimaili, ni we iyo ntumwa.

Nanone, Isaya 42:1-13 havugwa umugaragu w'Imana, "uwo yatoranyije" n' "umuhanuzi" uzazana amategeko ku isi. **"Ntazacogora, ntazakuka umutima kugeza aho azasohoreza gukiranuka mu isi, n'ibirwa bizategereza amategeko ye." (Isaya 42:4).** Umurongo wa 11, uhuza wa muhanuzi wari utegerejwe n'abakomoka kuri Kedari. Kedari ni muntu ki? Nk'uko mu Itangiriro 25:13 habivuga, Kedari yari umuhungu wa kabiri wa Isimayili, umukurambere wa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha).

## 3) IMANA IZASHYIRA IJAMBO RYAYO MU KANWA K'IYI NTUMWA

Amagambo y'Imana (Qur'an Ntagatifu) mu by'ukuri yashyizwe mu kanwa ka Muhamadi (imana imuhe amahoro n'imigisha). Imana yohereje Malayika Gabuliheli kwigisha Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) amagambo nyirizina y'Imana (Qur'an Ntagatifu) inamusaba kuyasomera abantu uko azajya ayumva. Bityo, ayo magambo ntabwo yari aye. Ntabwo yaturukaga mu bitekerezo bye bwite, ahubwo Malayika Gabuliheli yayamushyize mu kanwa. Mu gihe cy'ubuzima bwa Muhamadi (IMANA IMUHE AMAHORO N'IMIGISHA) no mu gihe cy'ubuyobozi bwe, aya magambo yafashwe mu mutwe anandikwa n'abasangirangendo be. Tuzirikane ko Imana mu buhanuzi bwo mu Gutegekwa kwa Kabiri yavuze iti "**Kandi utazumvira amagambo yanjye, uwo azavuga mu izina ryanjye, nzabimuhora." (Gutegekwa kwa Kabiri, 18:19).** Ibi bivuze ko umuntu wese wizera Bibiliya agomba kwizera ibyo ubu buhanuzi buvuga, kandi iyo ntumwa ni Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha).

(Uramutse ukeneye amakuru yisumbuye kuri Muhamadi muri Bibiliya, wasura urubuga **www.islam-guide.com/mib**.)

## 1. IMIRONGO YO MURI QUR'AN IVUGA KU BINTU BIZABA, NYUMA BYAJE KUBA

Urugero rw'ibyavuzwe mbere muri Qur'an ni itsinzi y'Abaromani batsinda Abaperesi, mu gihe kiri hagati y'imyaka itatu n'icyenda nyuma y'uko Abaromani baneshejwe n'Abaperesi. Imana yaravuze muri Qur'an iti "**Abaromani banesherejwe hafi y'ubutaka (mu Kigobe cy'Abarabu), nuko na bo nyuma yo kuneshwa, bazatsinda mu gihe cy'imyaka iri hagati y'itatu n'icyenda...**" **(Qur'an, 30:2-4)** Reka turebe icyo amateka atubwira ku bijyanye n'izi ntambara. Igitabo cyitwa *History of the Byzantine State* (Amateka y'Igihugu cya Byzantine) kivuga ko ingabo z'Abaromani zaneshejwe cyane ahitwa Antioch muri 613, nuko kubera iyo mpamvu, Abaperesi bigira imbere mu bice byose[38]. Muri icyo gihe, byari bigoye gutekereza ko Abaromani bashoboraga gutsinda Abaperesi, ariko Qur'an yari yarabivuze ko Abaromani bazatsinda mu gihe cy'imyaka iri hagati y'itatu kugeza ku icyenda. Muri **622, imyaka icyenda** nyuma y'uko Abaromani baneshejwe, ingabo zo ku mpande zombi (Abaromani n'Abaperesi) zarwaniye ku butaka bwa Armeniya, nuko iyo mirwano iza kurangira Abaromani banesheje Abaperesi bidasubirwaho, ku nshuro ya mbere nyuma yo kuneshwa kw'Abaromani muri 613[39]. Ubuhanuzi bwarasohoye nk'uko Imana yari yarabivuze muri Qur'an. Hari kandi imirongo myinshi muri Qur'an no mu mvugo za Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) zivuga ibintu byari kuzaba, nyuma byaje kuba.

## 2. IBITANGAZA BYAKOZWE N'INTUMWA MUHAMADI (IMANA IMUHE AMAHORO N'IMIGISHA)

Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yakoze ibitangaza byinshi ibiherewe uburenganzira n'Imana. Ibyo bitangaza byabonywe n'abantu benshi. Urugero:

---

[38] *History of the Byzantine State, Ostrogorsky, p. 95.*
[39] *History of the Byzantine State, Ostrogorsky, pp. 100-101*

- Ubwo abahakanyi b'i Maka basabaga Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) kubereka igitangaza, yaberetse kwigabanyamo ibice k'ukwezi.[40]
- Ikindi gitangaza ni uko amazi yadudubije ava mu ntoki za Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) ubwo abasangirangendo bayo bari bishwe n'inyota nta n'amazi bafite, usibye make bari bafite mu ibirika. Baramusanze bamubwira ko nta mazi yo kwisukura (bitegura gusenga) bafite ndetse ko nta n'ayo kunywa, uretse ayo bari basigaranye mu ibirika yabo. Nuko Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) ashyira ibiganza bye muri ya birika maze amazi atangira kududubiza anyuze hagati y'intoki ze. Nuko baranywa baranisukura (bitegura gusenga). Bari abasangirangendo igihumbi na magana atanu.[41] Hari ibindi bitangaza byinshi yakoze cyangwa byamubayeho.

## 3. UBUZIMA BWOROSHYE BWA MUHAMADI (IMANA IMUHE AMAHORO N'IMIGISHA)

Iyo tugereranyije ubuzima bwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) mbere y'uko ahabwa ubutumwa n'ubuzima bwe nyuma y'uko atangiye umurimo w'ubutumwa, twanzura ko bitumvikana gutekereza ko Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yari intumwa itari iy'ukuri, wihaye ubutumwa agamije amaronko, icyubahiro, ikuzo, cyangwa ubutegetsi. Mbere y'umurimo we nk'intumwa, Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) nta mururumba w'ibintu yari afite. Nk'umucuruzi byahiriye kandi wari uzwi cyane, Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yabonye inyungu ihagije kandi ishimishije. Nyuma y'umurimo we nk'intumwa, ibintu byamushizeho kubera wo. Mu kugaragaza ibi mu buryo burenzeho, reka turebe imvugo zikurikira zijyanye n'ubuzima bwe:

- Ayisha, Umugore wa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), yaravuze ati "Yewe mwishywa wanjye, twajyaga tumara ibihe bitatu by'ukwezi mu mezi abiri tudacana (tudateka) mu ngo z'Intumwa (Imana imuhe amahoro

[40] *Byanditswe muri Saheeh Al-Bukhari, #3637, na Saheeh Muslim, #2802.*
[41] *Byanditswe muri Saheeh Al-Bukhari, #3576, na Saheeh Muslim, #1856.*

n'imigisha)." Nuko umwishywa we aramubaza ati "Yewe Masenge, mwabeshwagaho n'iki?" (Nyirasenge) Aramusubiza ati "Ibintu bibiri byirabura, itende n'amazi, ariko Intumwa (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yari ifite abaturanye ba Ansar bari boroye ingamiya ikamwa, bajyaga bohereza Intumwa amata."[42]

- Sahl Ibn Sa'ad, umwe mu basangirangendo ba Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), yaravuze ati "Intumwa y'Imana (Imana imuhe amahoro n'imigisha) ntiyigeze ibona umugati ukozwe mu ifarini nyayo kuva igihe Imana yamwoherezaga (nk'intumwa) kugeza atabarutse."[43]
- Ayisha, umugore wa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), yaravuze ati "Uburiri bw'Intumwa (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yararagaho, bwari bukozwe mu mashami abohesheje ibiziriko bikomoka ku biti by'itende."[44]
- Amur Ibn Al Hareth, umwe mu basangirangendo ba Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), yavuze ko ubwo Intumwa (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yatabarukaga, ntamafaranga yasize cyangwa se ikindi kintu uretse ingamiya ye y'umweru, intwaro ze, ndetse n'ubutaka buto yari yaratanze nk'ituro.[45] Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yabayeho muri ubu buzima bugoranye kugeza atabarutse n'ubwo ikigega cy'Abayisilamu cyari mu maboko ye, igice kinini cy'Ikigobe cy'Abarabu cyari Abayisilamu mbere y'uko atabaruka, kandi Abayisilamu baratsindaga cyane nyuma y'imyaka cumi n'umunani y'ubutumwa bwe. Ese birashoboka ko Muhamadi yaba yarihaye ubuhanuzi kugira ngo abone urwego runaka, icyubahiro n'ubutegetsi? Ubushake bwo gushaka urwego n'ubutegetsi akenshi bijyana n'indyo nziza, imyambaro idasanzwe, ingoro zitatse neza, abarinzi badasanzwe n'ubutegetsi butavuguruzwa. Nonese hari na kimwe muri ibi cyaranze Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha)? Inshamake ku buzima bwe irakurikira, ishobora gufasha gusubiza iki kibazo. Atitaye ku nshingano ze nk'intumwa, umwarimu, umuyobozi, akaba n'umucamanza, Muhamadi (Imana imuhe amahoro

---

[42] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2972, na Saheeh Al-Bukhari, #2567.*
[43] *Byanditswe muri Saheeh Al-Bukhari, #5413, na Al-Tirmizi, #2364.*
[44] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2082, na Saheeh Al-Bukhari, #6456.*
[45] *Byanditswe muri SaheehAl-Bukhari,#2739,na MosnadAhmad,#17990.*

n'imigisha) yajyaga akama ihene ye[46], akadoda imyenda ye, agasana inkweto ze[47], agafasha imirimo abo mu rugo[48], ndetse akanasura abakene iyo babaga barwaye[49]. Yanafashaga abasangirangendo be gucukura imyobo, abafasha gukuramo itaka[50]. Ubuzima bwe bwari urugero rutangaje rwo kwicisha bugufi no kubaha. Abayoboke ba Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) baramukundaga, bakamwubaha, kandi bakabwizera ku rugero rutangaje. Nyamara yakomezaga kuvuga ko ubumana bugomba guharirwa Imana, ko butagomba kuba kuri we nk'umuntu. Anas, umwe mu basangirangendo ba Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yavuze ko nta muntu wariho bakundaga kurusha Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), nyamara iyo yabasangaga aho bari, ntabwo bamuhagurukiraga kuko yangaga ko bamuhagurukira[51] nk'uko abandi bantu babikora ku bantu babo bubashye.

Hambere cyane hariho ibyiringiro ko Islam izatsinda, ndetse no ku ntangiriro y'igihe kirekire cy'iyicwarubozo n'umubabaro no gutotezwa kwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) n'abayoboke be, yakiriye impano ishimishije. Intumwa y'abayobozi b'abahakanyi, yitwa Otba, yaje iwe aramubwira ati "...Niba ushaka amafaranga, tuzagukusanyiriza amafaranga ahagije kugira ngo ube umukire mugenzi wacu ukomeye. Niba ushaka ubuyobozi, tuzakugira umuyobozi wacu kandi ntamwanzuro tuzajya dufata utawuhaye umugisha. Niba ushaka ubwami, tuzakugira umwami wacu..." Icyari gikenewe ni kimwe kuri Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) mu gusubiza iby'ubwo butumwa, byari kureka guhamagarira abantu kuyoboka Islam no gusenga Imana yonyine ntakuyibangikanya. Nonese iyo mpano ntiyari kuba ihagije ku muntu ukeneye amaronko yo ku isi? Ese Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yigeze ashidikanya ubwo yasezeranywaga iyo mpano? Ese yaba yarayigaye, ari nk'uburyo bwo gushaka gukomeza kuciririkanya kugira ngo iyo mpano yongerwe? Iki gikurikira ni cyo cyabaye igisubizo cye: {**Ku izina ry'Imana, Nyirimpuhwe, Nyirimbabazi**}, nuko asomera Otba imirongo ya Qur'an 41: 1-

[46] *Byanditswe muri Mosnad Ahmad, #25662.*
[47] *Byanditswe muri Saheeh Al-Bukhari, #676, na Mosnad Ahmad, #25517.*
[48] *Byanditswe muri Saheeh Al-Bukhari, #676, na Mosnad Ahmad, #23706.*
[49] *Byanditswe muri Mowatta' Malek, #531.*
[50] *Byanditswe muri Saheeh Al-Bukhari, #3034, na Saheeh Muslim, #1803, na Mosnad Ahmad, #18017.*
[51] *Byanditswe muri Mosnad Ahmad, #12117, na Al-Tirmizi, #2754.*

38.[52] Iyi ikurikira ni imwe muri iyo mirongo "**Uguhishurirwa guturutse ku Mana, Nyirimpuhwe, Nyirimbabazi; igitabo gisobanurirwamo imirongo ku buryo burambuye, Qur'an iri mu Cyarabu, igenewe abantu bafite ubumenyi, itanga inkuru nziza n'ububurizi, nyamara benshi muri bo bakayoba, bityo ntibumva" (Qur'an, 41:2-4)**. Ikindi gihe ubwo yasubizaga se wabo wamusabaga kureka guhamagarira abantu kuyoboka Islam,  igisubizo cya Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) nticyaciye kuruhande kandi cyari gisobanutse, yagize ati **"Yewe data wacu! Ndahiye ku izina ry'Imana ko baramutse bafashe izuba bakarishyira mu kuboko kwanjye kw'iburyo, n'ukwezi bakagushyira mu kuboko kwanjye kw'ibumoso, bagira ngo mbireke (guhamagarira abantu kuyoboka Islam), sinshobora kubikora kugeza Imana yabo ibahaye gutsinda cyangwa nkarimbuka nkibishyigikira"**[53] Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) n'abayoboke be bake ntibababajwe mu gihe cy'imyaka cumi n'itatu gusa, ahubwo abahakanyi banagerageje kwica Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) inshuro nyinshi. Igihe kimwe bagerageje kumwica bamugeretseho ikibuye kinini cyari kumushyirwa ku mutwe.[54] Ubundi bagerageza kumwica baroze ibyo kurya bye.[55] Ni iki cyari gusobanura ubuzima nk'ubwo bw'umubabaro n'ubwitange kandi na nyuma y'ibyo yarakomeje kunesha abanzi be? Ni iki cyari gusobanura kwicisha bugufi kwe n'ubunyangamugayo bwe yerekanye mu bihe bye by'agahebuzo ubwo yashimangiraga ko ugutsinda guturuka ku nkunga y 'Imana yonyine, ko bitari ku buhanga bwe? Ese izi ndagagaciro ni iziranga umuntu unyoteye ubutegetsi cyangwa uharanira inyungu ze gusa?

## 4. UKWAGUKA KWA ISLAM GUTANGAJE

Ku mpera y'iki gice, biraza kuba byiza kugaragaza ikimenyetso simusiga kigaragaza ukuri kwa Islam. Birazwi neza muri Leta Zunze Ubumwe za Amerika no ku isi hose ko Islam ari idini ryaguka mu buryo bwihuse. Ibi bikurikira ni bimwe mu bigaragaza uku kwaguka gutangaje:

---

[52] *Al-Serah Al-Nabaweyyah, Ibn Hesham, vol. 1, pp. 293-294.*
[53] *Al-Serah Al-Nabaweyyah, Ibn Hesham, vol. 1, pp. 265-266.*
[54] *Al-Serah Al-Nabaweyyah, Ibn Hesham, vol. 1, pp. 298-299.*
[55] *Byanditswe muri Al-Daremey, #68, na Abu-Dawood, #4510.*

- "Islam ni idini ryaguka vuba cyane muri Amerika, rikaba umuyoboro n'inkingi y'umutuzo kuri benshi mu bantu bacu…" (Hillary Rodham Clinton, *Los Angeles Times*).[56]
- "Abayisilamu ni ryo tsinda ryaguka vuba cyane kurusha ayabandi ku isi…" (The Population Reference Bureau, *USA Today*).[57]
- "…Islam ni idini ryaguka vuba cyane mu gihugu." (Geraldine Baum; *Newsday* Religion Writer, *Newsday*).[58]
- "Islam, idini ryaguka vuba cyane muri Leta Zunze Ubumwe za Amerika…" (Ari L. Goldman, *New York Times*).[59]

Uku kwaguka bitangaje kugaragaza ko Islam ari idini ry'ukuri rituruka ku Mana. Ntibyumvikana gutekereza uburyo Abanyamerika benshi n'abantu baturuka mu bihugu binyuranye bayobotse Islam batabanje kugenzura cyane ngo bamenye ko Islam ari idini ry'ukuri. Aba bayoboke bashya baturuka mu bihugu bitandukanye, mu nzego zinyuranye, amoko anyuranye, ndetse no muzindi nzego zinyuranye. Barimo abahanga muri siyansi, abarimu, abatekereza, abanyamakuru, abanyepolitiki, abakina za sinema ndetse n'abakora siporo yo gusiganwa ku maguru. Ingingo yavuzwe muri iki gice ikubiyemo gusa bimwe mu bimenyesto bishimangira ukwizera ko Qur'an ari ijambo ry'Imana ry'umwimerere, ko Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) ari intumwa y'ukuri yoherejwe n'Imana, ndetse ko mu by'ukuri, Islam ari idini rikomoka mu Mana.

---

56 *Larry B. Stammer, Times Religion Writer, "First Lady Breaks Ground With Muslims," Los Angeles Times, Home Edition, Metro Section, Part B, May 31, 1996, p. 3.*

57 *Timothy Kenny, "Elsewhere in the World," USA Today, Final Edition, News Section, February 17, 1989, p. 4A.*

58 *Geraldine Baum,"ForLoveofAllah,"Newsday,NassauandSuffolk Edition, Part II, March 7, 1989, p. 4.*

59 *Ari L. Goldman, "Mainstream Islam Rapidly Embraced By Black Americans," New York Times, Late City Final Edition, February 21, 1989, p. 1.*

###

# IGICE CYA 2

## ZIMWE MU NYUNGU ZA ISLAM

Islam itanga inyungu nyinshi ku muntu ku giti cye no ku muryango mugari. Iki gice kivuga zimwe mu nyungu umuntu abona zinyuze muri Islam.

### (1) UMURYANGO UGANA MU IJURU RIHORAHO

Imana yaravuze iti "**Unageze inkuru nziza (yewe Muhamadi) kuri babandi bemera bakanakora ibikorwa byiza, ko bazagororerwa ubusitani (bw'ijuru) butembamo imigezi...**" **(Qur'an, 2:25)**. Imana kandi yaravuze iti "**Murushanwe mu gushaka imbazi ziturutse kuri Nyagasani wanyu no gushaka ijuru, ryagutse bingana n'ibirere n'isi, ryateguriwe babandi bemera Imana n'Intumwa zayo...**" **(Qur'an, 57:21)**. Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yatubwiye ko abari ku rwego rwo hasi cyane mu bantu bo mu ijuru, bazaba bafite ibyikubye inshuro icumu z'iyi si,[60] ndetse bakazanagira ibyo bazaba bifuza, hiyongereyeho inshuro icumi zabyo.[61] Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) kandi yaravuze iti "**Mu ijuru, umwanya ungana n'ikirenge uzaba ari mwiza kurusha isi n'ibiyirimo**"[62] Yaranavuze ati **"Mu Ijuru hari ibintu amaso atigeze abona, nta matwi yigeze abyumva, kandi nta bwonko bw'umuntu bwigeze bubitekereza"** Yarongeye aravuga ati **"Umuntu uzaba atishimye kurusha abandi mu isi muri babandi bazagororerwa ijuru azanyuzwa mu ijuru inshuro imwe. Nuko azabazwe ati "Yewe mwene Adamu, ese waba warigeze kubaho nabi? Waba warigeze ugira**

---

[60] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #186, na Saheeh Al-Bukhari, #6571.*
[61] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #188, na Mosnad Ahmad, #10832.*
[62] *Byanditswe muri SaheehAl-Bukhari,#6568,na MosnadAhmad,#13368.*

**imiruho? Nuko azavuge ati "Oya, ku izina ry'Imana, yewe Nyagasani! Sinigeze mpura n'ubuzima bubi, kandi sinigeze mpura n'imiruho."**[63] imwinjira mu ijuru, muzabaho mu buzima bushimishije nta kurwara, kubabara, kurakara, cyangwa urupfu; Imana izaba ibishimiye, kandi muzaribamo ubuzira herezo. Imana muri Qur'an yaravuze iti "**Na babandi bemeye bakanakora ibikorwa byiza, tuzabinjiza mu ijuru ritembamo imigezi, bazabamo ubuziraherezo" (Qur'an, 4:57)** (Uramutse ukeneye amakuru yisumbuye ku bijyanye n'Ijuru cyangwa ubuzima bwa nyuma y'urupfu, wasura urubuga **www.islam-guide.com/hereafter)**

## (2) KUROKORWA UMURIRO UTAZIMA

Imana muri Qur'an yaravuze iti "**Mu by'ukuri, babandi bahakanye, bakanapfa ari abahakanyi, nta n'umwe muri bo uzemererwa zahabu yuzuye isi n'ubwo yayitanga yigura (kugira ngo adahanwa). Abo bazahanishwa ibihano bibabaza, ndetse ntibazagira ababatabara" (Qur'an, 3:91)**. Bityo, ubu buzima ni yo mahirwe yonyine dufite yo kuzegukana Ijuru no kurokoka Umuriro utazima, kubera ko iyo umuntu apfiriye mu buhakanyi, ntaba azagira andi mahirwe yo kuzagaruka kuri iyi si ngo yemere. Nk'uko Imana yabivuze muri Qur'an, ivuga kubizaba ku bahakanyi ku Munsi w'Urubanza, igira iti "**Wari kubona bikomeye), iyo uza kubabona igihe bazaba bahagaritswe ku muriro, bavuga bati "Iyaba twari dusubijwe (ku isi), ntitwakongera guhinyura amagambo ya Nyagasani wacu, kandi twaba mu bemera." (Qur'an, 6:27)**
Nyamara nta n'umwe uzagira ayo mahirwe yo kongera gusubizwa ku isi. Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yaravuze iti "Umuntu uzaba yishimye kurusha abandi ku isi muri babandi bazajya mu muriro, azashyirwa mu muriro igihe gito, maze nyuma bamubaze bati "Yewe mwene Adamu, ese hari icyiza wigeze ubona (kuva wabaho)? Hari ubwo waba warigeze ubona imigisha?" Azasubiza ati "Oya, ku izina ry'Imana, yewe Nyagasani!"}[64]

## (3) IBYISHIMO NYAKURI N'AMAHORO YO MU MUTIMA

Ibyishimo nyakuri n'amahoro byagerwaho habayeho kwicisha bugufi ku

[63] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2825, na Mosnad Ahmad, #8609.*
[64] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2807, na Mosnad Ahmad, #12699.*

mategeko y'Umuremyi, akaba n'Umugenga w'iyi si. Imana muri Qur'an yaravuze iti:



**"Mu by'ukuri, mu kwibuka Imana, imitima ibiboneramo umutuzo. (Qur'an, 13:28)"**

Ku rundi ruhande, wawundi uca ukubiri na Qur'an, azagira ubuzima bugoranye kuri iyi si. Imana yaravuze iti "**Ariko uwo ariwe wese uca ukubiri na Qur'an, azagira ubuzima bugoranye, kandi ku Munsi w'Imperuka tuzamuzura ari impumyi" (Qur'an, 20:124)**

Ibi bishobora gusobanura impamvu abantu bamwe biyahura mu gihe baba bishimira ibintu amafaranga ashobora kugura. Urugero, reba Cat Stevens (ubu witwa Yusufu Islam), wamenyekanye cyane nk'umuhanzi w'injyana ya pop, wajyaga yinjiza kenshi arenga 150,000$ mu ijoro rimwe. Nyuma y'uko ayobotse Islam, yabonye ibyishimo n'amahoro by'ukuri, atigeze abona mu bintu byo ku isi. Ushaka gusoma inkuru z'abantu bayobotse Islam, wasura urubuga, **www.islam-guide.com/stories,** cyangwa ugasoma igitabo cyitwa, *Why Islam is Our Only Choice.* Kuri uru rubuga rwa interineti no muri iki gitabo, wasomamo ibitekerezo by'abo bantu bakomoka mu bihugu bitandukanye, kandi bafite amateka anyuranye ndetse n'inzego z'amashuri bize zikaba zitandukanye.

## (4) KUBABARIRWA IBYAHA BYOSE BYABANJE

Iyo umuntu ayobotse Islam, Imana imubabarira ibyaha n'ibibi byose yakoze mbere (yo kuba Umuyisilamu). **Umugabo witwa Amur yaje ku Ntumwa y'Imana (Imana imuhe amahoro n'imigisha) nuko aravuga ati "Mpa ukuboko kwawe kw'iburyo kugira ngo ngusezeranye kukuyoboka." Intumwa y'Imana (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yazunguje ukuboko kwayo kw'iburyo, nuko Amr asubizayo ukuboko kwe. Intumwa y'Imana (Imana imuhe amahoro n'imigisha) iravuga iti "Ni iki cyakubayeho yewe Amr?" Arasubiza**

**ati "Nashakaga kwiha intego." Intumwa (Imana imuhe amahoro n'imigisha) iramubaza iti "Ni iyihe ntego ushaka gushyira imbere?" Amr aravuga ati "Ko Imana yambabarira ibyaha byose." Intumwa (Imana imuhe amahoro n'imigisha) iravuga iti "Ese ntabwo wari uzi ko kuyoboka Islam bihanagura imyaha byose byabanje?"**[65] Nyuma yo kuyoboka Islam, umuntu ahemberwa ibikorwa bye byiza n'ibi, nk'uko tubikesha imvugo y'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), igira iti **"Nyagasani wawe, wuje imigisha, nyir'icyubahiro, ni Umunyempuhwe zihebuje. Iyo umuntu agambiriye gukora igikorwa cyiza ariko ntabigereho, icyo gikorwa cyiza aracyandikirwa. N'iyo agikoze, (igihembo cyacyo kiba ari) kuva ku icumi kugera kuri magana arindwi cyangwa inshuro nyinshi cyane (z'ibihembo by'igikorwa cyiza), bimwandikwaho. Naho iyo umuntu agambiriye gukora igikorwa kibi ariko ntabigereho, yandikirwa igikorwa cyiza. N'iyo agikoze, cya gikorwa kibi kimwandikaho cyangwa Imana ikakimuhanaguraho**."[66]

###

# IGICE CYA 3

## UBUMENYI RUSANGE KURI ISLAM

### ISLAM NI IKI?

Idini rya Islam ni ukwemera no kubaha inyigisho z'Imana yahishuriye intumwa yayo ya nyuma, Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha).

[65] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #121, na Mosnad Ahmad, #17357.*
[66] *Byanditswe muri Mosnad Ahmad, #2515, na Saheeh Muslim, #131.*

## IMWE MU MYEMERERE YA ISLAM Y'IBANZE

### 1) Kwemera Imana:

Abayisilamu bizera Imana imwe rukumbi, itagereranywa, idafite umwana cyangwa ngo igire umufasha, kandi ko ntawundi ukwiye gusengwa uretse yo yonyine. Ni Imana y'ukuri, kandi ibindi bigirwamana ni ibinyoma. Ifite amazina meza n'ibisingizo bihebuje. Ntawe basangiye ubumana bwayo, ndetse nta n'uwo basangiye ibisingizo. Muri Qur'an, Imana yivuga igira iti:



**Vuga uti "Ni Imana, (Imana) Imwe. Imana yo nyir'ubuhungiro. Ntiyabyaye kandi ntiyabyawe, ndetse nta n'icyo isa na cyo." (Qur'an, 112-1-4)**

Imana yonyine ni yo Ushoborabyose, Umuremyi, Umuyobozi w'ikirenga, ikaba n'Umugenga wa buri kintu ku isi no mu Ijuru. Igenga gahunda zose. Ntacyo ijya ikenera ku biremwa byayo, ahubwo ibiremwa byayo ni byo biyikeneraho ibyo bikeneye byose. Yumva byose, Ibona byose, kandi Izi byose. Mu buryo bwiza, ubumenyi bwayo bukubiyemo ibintu byose, byaba ibiri ku mugaragaro n'ibyo mu ibanga, ibya rusange n'iby'umwihariko. Izi ibyabaye, ibizaba ndetse n'uko bizaba. Nta na kimwe kiba ku isi kitari mu bushake bwayo. Icyo ishatse kiraba, kandi icyo idashatse ntikiba, ndetse ntikizigera kiba. Ubushake bwayo buri hejuru y'ubushake bw'ibiremwa byose. Ifite ubutware bwa buri kintu, kandi ishoboye byose. Ni Nyirimpuhwe zihebuje, Nyirimbabazi z'ikirenga, kandi ikaba Umugiraneza uhambaye. Muri zimwe mu mvugo z'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), tubwirwa ko Imana igirira impuhwe ibiremwa byayo kurusha izo umubyeyi agirira umwana we.[67] Imana ntijya irenganya kandi si inyagitugu. Ni Umushishozi mu bikorwa byayo byose no mu mategeko yayo. Iyo umuntu agize icyo akeneye ku Mana, ashobora kugisaba Imana ubwayo atagize undi abinyuzaho ngo amubere umuvugizi hagati ye n'Imana. Imana si Yesu,

[67] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2754, na Saheeh Al-Bukhari, #5999.*

kandi Yesu si Imana. Ndetse na Yesu ubwe ibyo yarabihakanye. Imana yaravuze muri Qur'an iti "**Rwose babandi bavuze bati "Mu by'ukuri, Mesiya (Yesu) mwene Mariyamu (Mariya) ni Imana", barahakanye. Mu gihe Mesiya (Yesu) yavuze ati "Yemwe bene Isiraheli! Nimugaragire Imana, Nyagasani wanjye akaba na Nyagasani wanyu". Mu by'ukuri, ubangikanya Imana, rwose Imana yamuziririje (kuzinjira mu) Ijuru, kandi icyicaro cye ni mu muriro. Kandi abanyamahugu nta batabazi bazagira." (Qur'an, 5:72)** Imana si ubutatu. Imana yaravuze muri Qur'an iti "**Rwose babandi bavuze bati "Mu by'ukuri, Imana ni iya gatatu muri batatu (mu butatu)". Kandi nta yindi mana (ikwiye gusengwa by`ukuri) uretse Imana imwe rukumbi. Nibatarekeraho ibyo bavuga, rwose ba bandi bahakanye muri bo bazagerwaho n'ibihano bibababaza. Ese ubwo ntibakwiye kugarukira Imana ngo banayisabe imbabazi!? Kandi Imana ni Uhebuje mu kubabarira ibyaha, Nyirimbabazi. Mesiya (Yesu) mwene Mariyamu (Mariya), nta kindi yari cyo uretse ko yari intumwa...) (Qur'an, 5 :73-75)** Islam ntiyemera ko Imana yaruhutse ku munsi wa karindwi w'irema, ko yahanganye n'umwe mu bamalayika bayo, ko ari umugambanyi w'ikiremwa muntu, cyangwa se ko yaba yarigize umuntu. Islam kandi ntiyemera ko hari bimwe mu biranga abantu bihabwa Imana. Ibi byose bifatwa nk'ubuhakanyi. Imana ni Nyirubutagatifu. Izira inenge. Ntijya inanirwa. Ntijya ihumbya habe no gusinzira. Ijambo ry'Icyarabu *Allah*, risobanura Imana (Imwe, rukumbi yaremye isi n'ijuru). Iri jambo *Allah* ni izina ry'Imana, rikoreshwa n'abavuga ururimi rw'Icyarabu, Abaramu b'Abayisilamu n'Abarabu b'Abakirisitu. Iri jambo ntirishobora gukoreshwa rishaka kugira ikindi rigaragaza kitari Imana y'ukuri. Ijambo ry'Icyarabu *Allah* riboneka muri Qur'an inshuro zirenga 2150. Muri Aramayika, ururimi rufitanye isano rya hafi n'Icyarabu ndetse n'ururimi Yesu yakundaga kuvuga[68], Imana naho yitwa *Allah*.

## 2) KWEMERA ABAMALAYIKA

Abayisilamu bizera ko habaho abamalayika kandi ko ari ibiremwa by'ibinyacyubahiro. Abamalayika basenga Imana yonyine, bakayubaha, kandi bagakora ibyo ibategetse. Bamwe mu bamalayika, harimo Gabuliheli,

[68] *NIV Compact Dictionary of the Bible, Douglas, p. 42.*

wamanukanye Qur’an ayizaniye Muhamadi (Imana imuhe amahoro n’imigisha).

## 3) KWEMERA IBITABO BY’IMANA BYAHISHUWE

Abayisilamu bizera ko Imana yahishuriye ibitabo abahanuzi bayo, bikaba ikimenyetso n’umuyoboro ku bantu. Kimwe muri ibi bitabo ni Qur’an, ari yo Imana yahishuriye Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n’imigisha). Imana yijeje ko izarinda Qur’an icyayihungabanya cyose ndetse no kuba yahindurwa. Imana yaravuze iti “**Mu by’ukuri, Twohereje Qur’an, kandi rwose tuzayirinda (guhungabanywa” (Qur’an, 15:9)**

## 4) KWEMERA INTUMWA N’ABAHANUZI B’IMANA.

Abayisilamu bizera intumwa n’abahanuzi b’Imana, uhereye kuri Adam, ugashyiramo Nowa, Aburahamu, Isimayili, Isaka, Yakobo, Musa, na Yesu (amahoro abe kuri bo). Ariko ubutumwa bwa nyuma bw’Imana ku bantu, bwongera gushimangira ubutumwa buhoraho, bwahishuriwe Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n’imigisha). Abayisilamu bizera ko Muhamadi (Imana imuhe amahoro n’imigisha) ari intumwa y’umusozo yoherejwe n’’Imana, nk’uko Imana yavuze iti “**Muhamadi si umubyeyi w’umwe mu bantu banyu, ahubwo ni Umuhanuzi w’Imana, akaba n’intumwa ya nyuma…” (Qur’an, 33:40)**. Abayisilamu bizera ko intumwa zose n’abahanuzi bari abantu baremwe, batari bafite aho bahuriye n’ibiranga Imana.

## 5) KWEMERA UMUNSI W’URUBANZA

Abayisilamu bizera Umunsi w’Urubanza (Umunsi w’Izuka) ubwo abantu bose bazazuka kugira ngo Imana ibacire urubanza hakurikijwe imyizerere yabo n’ibikorwa byabo.

## 6) KWEMERA IGENO (*AL-QADAR*)

Abayisilamu bizera igeno (Al-Qadar), ari byo kwemera ibyo Imana yakugeneye, gusa ariko uku kwizera igeno ry’Imana ntigusobanura ko abantu badafite amahitamo. Ahubwo Abayisilamu bizera ko Imana yahaye abantu uburenganzira busesuye. Ibi bivuze ko bashobora guhitamo icyiza cyangwa ikibi kandi ko

birengera amahitamo yabo. Kwizera igeno ry'Imana bikubiyemo kwizera ibintu bine: 1) Imana izi buri kintu. Izi ibyabaye n'ibizaba. 2) Imana yanditse ibyabaye byose ndetse n'ibizaba byose. 3) Ibyo Imana ishatse ko biba, biraba, kandi ibyo ishatse ko bitaba, ntibiba. 4) Imana ni Umuremyi wa buri kintu.

(Ukeneye ubumenyi bwisumbuye ku myizerere y'ibanze ya Islam, wasura urubuga, **www.islam-guide.com/beliefs**)

## ESE HABA HARI INDI NYANDIKO NTAGATIFU TWAKIFASHISHA ITARI QUR'AN?

Yego. Suna (ibyo Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yavuze, yakoze, cyangwa yemeje nk'ukuri) ni uburyo bwa kabiri bwifashishwa muri Islam. Suna ikubiyemo hadith, ibyo bikaba ibintu byizewe byagiye bihererekanywa n'abasangirangendo b'Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) bigaragaza ibyo yavuze, yakoze, cyangwa yemeje nk'iby'ukuri. Kwizera suna ni imyemerere y'ibanze muri Islam.

## INGERO Z'IMVUGO Z'INTUMWA MUHAMADI (IMANA IMUHE AMAHORO N'IMIGISHA)

- **{Mu rukundo rwabo, impuhwe, n'ubugiraneza bagirirana, Abemera ni nk'umubiri umwe; iyo igice kimwe cyawo kirwaye, umubiri wose usangira kudasinzira no kugira umuriro.}[69]**
- **{Abeza kurusha abandi mu bemeramana ni babandi barangwa n'imico myiza. Naho abeza cyane muri bo ni babandi babanira neza abagore babo. }[70]**
- **{Nta n'umwe muri mwe wemera (habe na gato) keretse abanje kwifuriza umuvandimwe we ibyo yiyifuriza ubwe.}[71]**
- **{Abagira impuhwe na bo bazigiririrwa n'Umunyempuhwe uhebuje. Mujye mugirira impuhwe abari ku isi, na mwe Imana izabagirira impuhwe.}[72]**
- **{Kumwenyurira umuvandimwe wawe ni ituro...}[73]**

---

[69] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2586, na Saheeh Al-Bukhari, #6011.*
[70] *Byanditswe muri Mosnad Ahmad, #7354, na Al-Tirmizi, #1162.*
[71] *Byanditswe muri Saheeh Al-Bukhari, #13, na Saheeh Muslim, #45.*
[72] *Byanditswe muri Al-Tirmizi, #1924, na Abu-Dawood, #4941.*

- **{Ijambo ryiza ni ituro.}**[74]
- **{Umuntu wese wizera Imana n'Umunsi w'Imperuka, ajye agirira neza umuturanyi we.}**[75]
- **{Imana ntibacira urubanza ishingiye k'uko mugaragara ndetse no ku mitungo yanyu, ahubwo ireba imitima yanyu ikanareba ibikorwa byanyu.}**[76]
- **{Jya wishyura uwagukoreye mbere y'uko icyuya cye cyuma.}**[77]
- **{Umuntu yagize inyota ubwo yari ku rugendo rurerure, nuko aza kugera ku iriba, amanuka muri iryo riba anywa amazi ashira icyaka, maze arivamo. Amaze kuva muri rya riba, yabonye imbwa yishwe n'icyaka, yitsa cyane n'ururimi rwayo rwasohotse. Uwo muntu (yaribwiye ati), "Iyi mbwa yishwe n'icyaka nk'uko nanjye nari meze." Nuko arongera amanuka muri rya riba yuzuza amazi mu rukweto rwe, maze anywesha ya mbwa. Kubera iyo m,pamvu, Imana yaramushimiye iranamubabarira." Intumwa (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yarabajijwe iti "Yewe Ntumwa y'Imana! Ese tubona ingororano iyo tugiriye neza inyamaswa?" Arasubiza ati "Iyo (ugiriye neza) buri gifite ubuzima cyose cyangwa umuntu, uragororerwa.}**[78]

## ISLAM IVUGA IKI KU BIJYANYE N'UMUNSI W'URUBANZA?

Kimwe n'Abakirisitu, Abayisilamu bizera ko ubu buzima ari ubutegura imibereho yo mu bwami buzaza nyuma y'ubu buzima. Ubu buzima ni ikigeragezo kuri buri muntu gitegura ubuzima bwa nyuma y'urupfu. Umunsi uzagera ubwo isanzure ryose rizarimburwa, abapfuye bazurwe kugira ngo Imana ibacire imanza. Uwo Munsi uzaba intangiriro y'ubuzima butagira iherezo. Uwo munsi ni Umunsi w'Urubanza. Kuri uwo munsi, abantu bose Imana izabagororera hashingiwe ku myizerere n'ibikorwa byabo. Abazapfa bagifite kwizera ko **"Ntayindi mana ibaho**

---

[73] *Byanditswe muri Al-Tirmizi, #1956.*
[74] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #1009, na Saheeh Al-Bukhari, #2989.*
[75] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #48, na Saheeh Al-Bukhari, #6019.*
[76] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2564.*
[77] *Byanditswe muri Ibn Majah, #2443.*
[78] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2244, na Saheeh Al-Bukhari, #2466.*

**uretse Imana y'ukuri, ndetse ko Muhamadi ari Umuhanuzi (Intumwa) w'Imana";** kandi abo ni Abayisilamu, kuri uwo munsi bazagororerwa baninjizwe mu Ijuru ubuzira herezo, nk'uko Imana yavuze iti "**Na babandi bemeye bakanakora ibikorwa bitunganye; abo ni abantu bo mu ijuru, bazaribamo ubuziraherezo" (Qur'an, 2:82)** Ariko babandi bapfa batizera ko **"Ntayindi mana ibaho uretse Imana y'ukuri, ndetse ko Muhamadi ari Umuhanuzi (Intumwa) w'Imana"**; cyangwa abatari Abayisilamu, bazabura Ijuru ubuziraherezo kandi bazajyanwa mu Muriro utazima, nk'uko Imana yabivuze iti "**Uzahitamo idini ritari Isilamu, nta bwo azaryakiririwa, kandi ku munsi w'imperuka azaba mu banyagihombo" (Qur'an, 3:85)** Yaranavuze iti "**Mu by'ukuri, babandi bahakanye, bakanapfa ari abahakanyi, nta n'umwe muri bo uzemererwa zahabu yuzuye isi n'ubwo yayitanga yigura (kugira ngo adahanwa" "Abo bazahanishwa ibihano bibabaza, ndetse ntibazagira ababatabara" (3:91)** Umuntu ashobora kubaza ati "Ntekereza ko Islam ari idini ryiza, ariko ndamutse nshatse kuyoboka Islam, umuryango wanjye, inshuti, n'abandi bantu bamerera nabi, bakangira umusazi. Nonese ndamutse ntayobotse Islam nazinjira mu Ijuru kandi nkanarokorwa Umuriro utazima?" Igisubizo ni ibyo Imana yavuze mu murongo wabanje, igira iti **"Uzahitamo idini ritari Isilamu, nta bwo azaryakiririwa, kandi ku munsi w'imperuka azaba mu banyagihombo."** Nyuma yo kuba yarohereje Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) kugira ngo ihamagarire abantu kuyoboka Islam, Imana ntijya yemera kuyoboka irindi dini iryo ariryo ryose ritari Islam. Imana ni Umuremyi ikaba n'Umugenga wacu. Yaturemeye ibiri mu isi byose. Imigisha yose n'ibintu byiza byose tubona ni yo biturukaho. Bityo, nyuma y'ibyo byose, iyo umuntu ahakanye kwizera Imana, Intumwa yayo Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), cyangwa idini ryayo; Islam, uwo ni we uzahanwa ku Munsi w'imperuka. Mbese, intego nyamukuru yo kuremwa kwacu ni ugusenga Imana yonyine no kuyubaha, nk'uko Imana yabivuze muri Qur'an (51:56). Ubu buzima tubamo ni bugufi cyane. Ku munsi w'imperuka, abahakanyi bazatekereza ko ubuzima babayemo ku isi mwari umunsi umwe gusa cyangwa igice cy'umunsi, nk'uko Imana yabivuze iti "**(Imana) izavuga iti "Mwamaze imyaka ingahe ku isi? Bazavuga bati "Twahamaze umunsi umwe cyangwa igice cy'umunsi..." (Qur'an, 23:112-113).** Yaranavuze ati "**Nonese mutekereza ko twabaremye**

**gutyo gusa (nta mpamvu), ndetse ko mutazanagarurwa kuri twe (ku munsi w'imperuka)? Bityo, Imana ni nyir'ubutagatifu, Umwami w'Ukuri. Ntawe ukwiye gusengwa uretse we…" (Qur'an, 23:115-116)** Ubuzima bwa nyuma y'urupfu ni bwo buzima nyakuri. Si ubwa roho gusa, ahubwo buranafatika. Tuzabubanamo na roho zacu n'imibiri yacu. Mu kugereranya iyi si n'iya nyuma y'urupfu, Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yaravuze ati **"Agaciro k'iyi si ukagereranyije n'ak'iya nyuma y'urupfu, ni nk'urugero rw'ibyo intoki zawe zikura mu nyanja iyo uzishyizemo ukazikuramo"**[79] Ibyo bivuze ko agaciro k'iyi si ukagereranyije n'ibyo ku mperuka, ni nk'ibitonyanga by'amazi ubigereranyije n'inyanja.

## NI GUTE UMUNTU ABA UMUYISILAMU?

Kuvuga gusa ubikuye ku mutima uti "*La ilaha illa Allah, Muhamadu Rasulu Allah*," umuntu aba ayobotse Islam, ubwo akaba abaye Umuyisilamu. Iyi mvugo isobanura ngo **"Ntayindi mana y'ukuri ibaho uretse Imana (Allah), na Muhamadi ni Umuhanuzi (Intumwa) w'Imana."** Igice cya mbere, "Ntayindi mana y'ukuri ibaho uretse Imana," gisobanura ngo ntawundi ukwiye gusengwa by'ukuri uretse Imana yonyine, kandi ko Imana nta mufasha igira habe n'umwana. Kugira ngo umuntu abe Umuyisilamu, agomba nanone:

- Kwizera ko Qur'an Ntagatifu ari ijambo ry'Imana ry'umwimerere, ryahishuwe na yo.
- Kwizera ko Umunsi w'Imperuka (Umunsi w'Izuka) ari ukuri kandi ko uzaza, nk'uko Imana yabisezeranyije muri Qur'an.
- Kwizera Islam nk'idini rye.
- Kutagira ikindi cyangwa undi agaragira uretse Imana.

Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yaravuze iti **"Imana iranezerwa cyane mu gihe hari umuntu wayigarukiye akayicuzaho kurusha uko umwe muri mwe yaba ameze igihe yaba ari kugendera ku ngamiya ye mu butayu, nuko ikamucika ikamusiga, ikamutwara amafunguro ye n'ibyo kunywa, kugeza ubwo ata icyizere cy'uko igaruka. Akagera munsi y'igiti, akaryama munsi y'igicucu cyacyo (ategereje urupfu) kuko yataye icyizere**

[79] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2858, na Mosnad Ahmad, #17560.*

**cyo kongera kubona ingamiya ye. Nuko, mu gihe ari muri ubwo buzima (bwo kwiheba), ako kanya akabona ya ngamiya imuhagaze imbere! Nuko agafata umugozi wayo akawuyambura kubera ibyishimo byinshi, agira ati "Yewe Mana! Uri umugaragu wanjye, nanjye ndi Nyagasani wawe! Kwibeshya kwe biturutse ku byishimo byinshi."[80]**



Imvugo igira iti "Ntayindi mana y'ukuri ibaho uretyse Imana, kandi Muhamadi ni Umuhanuzi (Intumwa y'Imana), byanditse hejuru y'urwinjiriro."

## QUR'AN IVUGA KU BIKI?

Qur'an, ijambo ry'Imana ryahishuwe bwa nyuma, ni cyo gitabo shingiro buri Muyisilamu akomoramo imyemerere n'imyitwarire ye. Ivuga ku ngingo zose zirebana n'abantu: ubwenge, imyemerere, gusenga, ubucuruzi, amategeko, n'ibindi, ariko ingingo yayo nyamukuru n'isano riri hagati y'Imana n'ibiremwa byayo.

[80] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2747, na Saheeh Al-Bukhari, #6309.*



Itanga kandi imirongo ngenderwaho n'inyigisho zimbitse ku muryango mugari urangwa n'ukuri, ufite abantu barangwa n'imico myiza, n'uburyo bw'iterambere mu by'ubukungu butabera. Twibukiranye ko Qur'an yahishuriwe Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) iri mu rurimi rw'Icyarabu gusa. Bityo, inyandiko za Qur'an izo arizo zose zisobanuwe mu zindi ndimi, haba mu Cyongereza cyangwa se mu rundi rurimi urwo arirwo rwose, ntabwo ari Qur'an, yewe si n'inyandiko ya Qur'an, ahubwo iba ari inyandiko isemuwe, ivuga ku bisobanuro bya Qur'an. Qur'an iba mu rurimi rw'Icyarabu gusa, ari na rwo yahishuwemo.

## INTUMWA MUHAMADI (IMANA IMUHE AMAHORO N'IMIGISHA) NI MUNTU KI?

Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yavukiye i Maka mu mwaka wa 571. Kubera ko Ise yitabye Imana mbere y'uko avuka, na nyina akitaba Imana nyuma gato, yarezwe na se wabo wakomokaga mu bwoko bw'Abakurayishi bwari bwubashywe cyane. Ntabwo yigeze ajyanwa ku ishuli, ntiyari azi gusoma cyangwa kwandika, kandi yakomeje kumera atyo kugeza atabarutse. Abantu bo ku gihe cye, mbere y'uko aba Intumwa, ntabwo bari basobanukiwe n'ibijyanye na siyansi kandi abenshi ntibari barize. Uko yakomezaga gukura, yamenyekanye nk'umunyakuri, inyangamugayo, umwizerwa, umugwaneza, utajya anyura ku ruhande. Yari umwizerwa cyane kugeza ubwo bamwise Umwizerwa.[81] Muhamadi yari umunyedini cyane, kandi yamaze igihe kinini yanga gusenga ibigirwamana byakorwaga n'abo mu muryango mugari we. Amaze kugira imyaka mirongo ine, Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yakiriye uguhishurirwa kwe kwa mbere guturutse ku Mana, kunyuze kuri Malayika Gaburiheli. Ukubonekerwa

[81] *Byanditswe muri Mosnad Ahmad, #15078.*

kwarakomeje kumara imyaka makumyabiri n'itatu, uko kose ni ko kuzwi nka Qur'an.



**UMUSIGITI W'INTUMWA MUHAMADI I MADINA**

Akimara gutangira gusoma Qur'an no kwigisha ukuri Imana yamuhishuriye, we n'itsinda rito ry'abayoboke be batangiye gutotezwa n'abahakanyi. Gutotezwa byarakomeye kugeza ubwo mu mwaka wa 622 Imana yabahaga itegeko ryo kwimuka. Uku kwimuka bava i Maka bajya mu mujyi wa Madina, hareshya na kilometero zigera kuri 418, mu Majyaruguru, ni ko kugaragaza intangiriro ya kerendari ya Kisilamu. Nyuma y'imyaka myinshi, Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) n'abayoboke be baje kubasha gusubira i Maka, baza no kubabarira abanzi babo. Mbere y'uko Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) atabaruka, afite imyaka mirongo itandatu n'itatu, igice kinini cy'Ikigobe cy'Abarabu cyari cyarahindutse Abayisilamu, ndetse no mu kinyejana yatabarukiyemo, Islam yari yaragutse igera muri Esipanye mu Burengerazuba no kugera kure cyane mu Burasirazuba, mu Bushinwa. Zimwe mu mpamvu zatumye Islam yaguka vuba kandi mu mahoro, zari ukuri no gusobanuka kw'imyemerere yayo. Islam yigisha kwizera Imana yonyine, yo ikwiye gusengwa yonyine. Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yari urugero rwiza rw'umuntu w'inyangamugayo, utabera, umunyempuhwe, umugiraneza,

umunyakuri, ndetse n'umunyamurava. N'ubwo yari umugabo, ntabwo yajyaga arangwa n'imyitwarire mibi na gato, ahubwo yaharanaga ashaka Imana n'ingororano zayo ku Munsi w'Imperuka. Ikindi kandi, mu bikorwa bye na gahunda ze zose, yahoraga yibuka kandi akanatinya Imana. (Ukeneye ubumenyi bwisumbuye ku Ntumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha), wasura urubuga rwa interineti **www.islam-guide.com/muhammad** )

## NI GUTE UKWAGUKA KWA ISLAM KWAGIZE INGARUKA KU ITERAMBERE RYA SIYANSI?

Islamu yigisha umuntu gukoresha imbaraga z'ubwenge bwe no kwitegereza. Mu myaka mike yo kwaguka kwa Islam, habayeho abantu bakomeye n'amakaminuza atera imbere cyane. Urukomatane rw'ibitekerezo by'Uburasirazuba n'Uburengerazuba, n'urw'ibitekerezo bishya n'ibishaje, byazanye iterambere rihambaye mu buvuzi, imibare, ubugenge, ubumenyi bw'ikirere, ubumenyi bw'isi, ubwubatsi, ubukorikori, ubuvanganzo, n'amateka.



**Astrolabe:** Kimwe mu bikoresho bya siyansi by'inginzi byazanywe n'Abayisilamu, byakoreshejwe cyane mu Burengerazuba kugeza mu bihe by'ubu.



Abahanga b'Abayisilamu mu by'Ubuvuzi bitaye cyane ku kubaga nuko bakora ibikoresho byinshi nk'uko bigaragara kuri iyi nyandiko ya kera.

Uburyo bw'ingenzi bwinshi, nka Alijebure, imibare, n'igitekerezo cya zeru (mu mibare), bwagiye buhanahanwa kugeza mu Burayi bwo hambere, buvuye ku Bayisilamu. Ibikoresho bihambaye byafashaga mu ngendo zo mu Burayi zigamije ubuvumbuzi, nka astrolabe (igikoresho kifashishwa mu gupima ibijyanye n'ubumenyi bwo mu kirere), quadrant (igikoresho kifashishwa bapima inguni z'ubutumburutse mu bijyanye n'ubumenyi bw'ikirere) n'amakarika meza akoreshwa mu bijyanye n'inzira zo mu mazi, na byo byazanywe n'Abayisilamu.

## ABAYISILAMU BIZERA IKI KU BIJYANYE NA YESU?

Abayisilamu bubaha kandi bagakunda Yesu (Amahoro amubeho). Bamufata nk'umwe mu basangirangendo b'Imana bakomeye cyane watumwe ku bantu. Qur'an ihamya ko yavutse ku mubyeyi utarabonanye n'umugabo, ndetse hari n'igice cya Qur'an cyitwa 'Maryam' (Mariya). Qur'an igaragaza ivuka rya Yesu mu buryo bukurikira "**Ibuka ubwo Malayika yavugaga ati "Yewe Mariyamu (Mariya)! Mu by'ukuri, Imana iguhaye inkuru nziza y'ijambo riyiturutseho. Izina rye ni Masihi Isa (Yesu), mwene Mariyamu. Azaba umunyacyubahiro ku isi no ku mperuka, kandi azaba mu bari hafi y'Imana. Kandi azavugisha abantu mu buhinja no mu bukwerere, kandi azaba umwe mu ntungane." Aravuga ati "Nyagasani wanjye! Ni gute nagira umwana kandi nta muntu**

**urankoraho!" Aravuga ati "Uko ni ko bimeze, Imana irema icyo ishatse. Iyo iciye iteka ry'ikintu, mu by'ukuri, irakibwira ngo "Ba!" ubwo kikaba" (Qur'an, 3:45-47)** Yesu yavutse mu buryo bw'igitangaza bivuye ku itegeko ry'Imana, ari na ryo ryaremye Adamu rikamugira umuntu nta se afite. Imana yaravuze iti "**Mu by'ukuri, urugero rwa Yesu ku Mana ni nk'urugero rwa Adamu (mu iremwa ryabo). Yamuremye mu gitaka maze iramubwira iti " Ba! " Ubwo abaho" (Qur'an, 3:59)** Mu gihe cy'ubuhanuzi bwe, Yesu yakoze ibitangaza byinshi. Imana itubwira ko Yesu yavuze ati **"Mu by'ukuri, njye mbazaniye igitangaza giturutse kwa Nyagasani wanyu. Ndababumbira mu cyondo ikimeze nk'inyoni, ngihuhemo, maze gihinduke inyoni ku bushobozi bw'Imana. Ndakiza uwavutse ari impumyi, umubembe, nzure abapfuye mbishobojwe n'Imana, ndetse mbabwire ibyo mwariye n'ibyo muhunitse mu ngo zanyu..." (Qur'an, 3:49)** Abayisilamu ntibemera ko Yesu yabambwe. Kumubamba byari imigambi y'abanzi ba Yesu, ariko Imana yaramurokoye, nuko imuzamura iwayo. Ndetse hazanywe n'umuntu usa na Yesu, nuko abanzi ba Yesu bafata wa muntu bamubamba bakeka ko ari Yesu. Imana iravuga iti "**No k'ubw'imvugo yabo igira iti "Rwose twishe Mesiya Isa (Yesu) mwene Mariyamu (Mariya), intumwa y'Imana". Nyamara ntibamwishe, kandi ntibanamubambye, ahubwo (bishe banabamba) uwahawe ishusho ye..." (Qur'an, 4:157)** Yaba Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) ndetse na Yesu, nta n'umwe waje agamije guhindura amahame shingiro yo kwemera Imana Imwe, yari yarazanywe n'intumwa zababanjirije, ahubwo barayashimangiraga ndetse bakanayavugurura. (Ukeneye ubumenyi bwisumbuye ku bijyanye na Yesu muri Islam, wasura urubuga, **www.islam-guide.com/jesus**)



**UMUSIGITI WA AQSA I YERUZALEMU**

## ISLAMU IVUGA IKI KU BIJYANYE N'ITERABWOBA?

Islam, idini y'impuhwe, ntijya yemera iterabwoba. Muri Qur'an, Imana yaravuze iti "**Imana ntibabuza kugirira ineza n'ubutabera abatarabarwanyije mu idini ntibanababemeneshe mu ngo zanyu. Mu by'ukuri, Imana ikunda abatabera" (Qur'an, 60:8)** Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yajyaga abuza ingabo ze kwica abagore n'abana[82] nuko akabagira inama ati **"…Ntimuzagambane, ntimukarengere, ntimukice umwana muto"**[83] Yaranavuze ati "**Uwishe umuntu wagiranye amasezerano y'amahoro n'Abayisilamu ntazigera yumva impumuro y'Ijuru, n'ubwo impumuro yaryo yumvikanira mu ntera y'imyaka magana ane"**[84] Nanone, Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yaziririje guhanisha umuriro.[85] Yigeze gushyira ubwicanyi ku rutonde nk'icya kabiri mu byaha bikomeye,[86] ndetse yanaburiye abantu ko ku Munsi w'Urubanza, {**Imanza za mbere zizaburanishwa hagati y'abantu ku Munsi w'Urubanza, zizaba iz'abamennye amaraso**.[87] }[88] Abayisilamu banashishikarizwa kugirira neza inyamaswa kandi baziririjwe kuzikomeretsa. Igihe kimwe Intumwa Muhamadi yaravuze iti **"Umugore yahanwe kubera ko yafungiranye injangwe kugeza ipfuye. Kubera**

[82] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #1744, na Saheeh Al-Bukhari, #3015.*
[83] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #1731, na Al-Tirmizi, #1408.*
[84] *Byanditswe muri Saheeh Al-Bukhari, #3166, na Ibn Majah, #2686.*
[85] *Byanditswe muri Abu-Dawood, #2675.*
[86] *Byanditswe muri Saheeh Al-Bukhari, #6871, na Saheeh Muslim, #88.*
[87] *Ibi bivuze kwica no gukomeretsa*
[88] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #1678, na Saheeh Al-Bukhari, #6533.*

**ibi, yarimburiwe mu muriro. Ubwo yayifungaga, ntiyigeze ayiha ibyo kurya cyangwa kunywa ndetse nta n'ubwo yigeze ayirekura ngo yishakire udusimba two ku isi.}**[89] Yanavuze kandi ko umugabo yahaye icyo kunywa imbwa yari yishwe n'icyaka, nuko Imana imubabarira ibyaha bye kubera icyo gikorwa. Intumwa yarabajijwe iti "Yewe Ntumwa y'Imana, ese turagororerwa iyo tugiriye neza inyamaswa?" Irabasubiza iti **"Iyo (ugiriye neza) buri gifite ubuzima cyose cyangwa umuntu, uragororerwa"** [90] Ikindi, mu gihe babaga inyamaswa bagira ngo bayirye, Abayisilamu bategekwa kubikora mu buryo budatera ububabare bwinshi no gushinyagurirwa kw'iyo nyamaswa. Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yaravuze iti **"Igihe musogota inyamaswa, mujye mu bikora mu buryo bwiza. Umuntu agomba gutyaza icyuma cye kugira ngo agabanye ububabare bwa ya nyamaswa"**[91] Dushingiye kuri ibi n'izindi nyandiko za Islam, igikorwa cyo gutera ubwoba mu mitima y'inzirakarengane z'abasivire, gusenya inyubako n'ibindi bikorwa remezo, gutera ibisasu bya rutura no gukomeretsa abagabo, abagore n'abana b'inzirakarengane, byose ni ibikorwa biziririjwe kandi byangwa cyane na Islam ndetse n'Abayisilamu. Abayisilamu bakurikira idini ry'amahoro, impuhwe n'imbabazi, kandi umubare munini ntaho bajya bahurira n'ibikorwa bibi bamwe bakunze kwitirira Abayisilamu. Niba hari Umuyisilamu ku giti cye ukoze igikorwa cy'iterabwoba, uwo muntu aba agomba guhamywa n'icyaha cyo kurenga ku mategeko ya Islam.

## UBURENGANZIRA BWA MUNTU N'UBUTABERA MURI ISLAM

Islam itanga uburenganzira bwinshi ku muntu. Ubu bukurikira ni bumwe muri ubwo burenganzira Islam irinda. Ubuzima n'umutungo by'abaturage mu gihugu cya Kiyisilamu bifatwa nk'ibintu bitagatifu, umuntu yaba ari Umuyisilamu cyangwa atari we. Islam kandi irinda icyubahiro. Bityo, muri Islam gutuka abandi cyangwa kubannyega ntabwo byemewe. Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yaravuze iti **"Mu by'ukuri, amaraso yanyu,**

[89] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2422, na Saheeh Al-Bukhari, #2365.*
[90] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2244, na Saheeh Al-Bukhari, #2466.*
[91] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #1955, na Al-Tirmizi, #1409.*

**imitungo yanyu n'icyubahiro cyanyu ni ndahungabanywa"**[92] Ivanguramoko muri Islam ntiryemewe, kuko Islam ivuga ku buringanire bw'abantu mu magambo akurikira "**Yemwe bantu! Mu by'ukuri, twabaremye tubakomoye k' umugabo umwe n'umugore umwe, tubagira amahanga n'amoko kugira ngo mumenyane. Rwose, ubarusha icyubahiro imbere y'Imana, ni ubarusha kuganduka. Mu by'ukuri, Imana ni Ushishoza, Umumenyi uhebuje w'ibyo mukora" (Qur'an, 49:13)** Islam ntiyemera bamwe mu bantu cyangwa ibihugu usanga bihabwa agaciro karuse ak'ibindi kubera ubutunzi bwabyo, imbaraga, cyangwa ubwoko. Imana yaremye abantu bareshya, bagatandukanywa gusa hashingiwe ku myemerere yabo n'uko bagandukira Imana. Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yaravuze iti **"Yemwe bantu! Imana yanyu ni imwe kandi n'umukurambere wanyu (Adamu) ni umwe. Umwarabu si mwiza kurusha utari Umwarabu, ndetse n'utari Umwarabu si mwiza kurusha Umwarabu, n'umuntu ufite uruhu rutukura si mwiza kurusha umwirabura, kandi umuntu ufite uruhu rwirabura si mwiza kurusha ufite uruhu rutukura, uretse mu kugandukira Imana"**[93]



Bimwe mu bibazo abantu bahura na byo muri iki gihe ni ivanguramoko. Ibihugu byateye imbere bishobora kohereza umuntu mu kwezi ariko ntibishobora kubuza umuntu kwanga no kurwanya umuntu mugenzi we. Kuva igihe Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yabereyeho, Islam yagiye itanga urugero rwiza rw'uko ivanguramoko rishobora gucibwa.

[92] *Byanditswe muri Saheeh Al-Bukhari, #1739, na Mosnad Ahmad, #2037.*
[93] *Byanditswe muri Mosnad Ahmad, #22978.*

Umutambagiro mutagatifu ngarukamwaka (Hajj) i Maka werekana ubuvandimwe nyakuri bw'amoko yose n'amahanga muri Islam, aho Abayisilamu bagera kuri miliyoni ebyiri baturutse ku isi yose bajya i Maka gukora umutambagiro mutagatifu. Islam ni idini ry'ubutabera. Imana yaravuze iti "**Mu by'ukuri, Imana ibategeka gusubiza indagizo benezo, kandi mu gihe mukiranuye abantu, mubakiranure mu butabera..." (Qur'an, 4:58)** Yaranavuze iti "**...kandi mukoreshe ukuri. Mu by'ukuri, Imana ikunda abakoresha ukuri" (Qur'an, 49:9)** Tugomba no kugirira ubutabera abo dufitiye urwango, nk'uko Imana yavuze iti **"...kandi urwango mufitiye abantu ntiruzatume mutabagirira ubutabera. Nimugire ubutabera, ni byo byegereye gutinya Imana..." (Qur'an, 5:8)** Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yaravuze iti **"Abantu, mwirinde kurenganya, kubera ko kurenganya bizaba umwijima ku Munsi w'Urubanza"**[94] Na babandi batabonye uburenganzira bwabo (ibyo bafitiye uburenganzira) muri ubu buzima, bazabuhabwa ku Munsi w'Urubanza, nk'uko Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yavuze iti {**Ku Munsi w'Urubanza, uburenganzira buzahabwa abo bugenewe (kandi ibibi bizakosorwa)...**}[95]

## ABAGORE BAFITE URUHE RWEGO MURI ISLAM?

Islam ifata umugore, yaba utarashaka cya uwashatse, nk'umuntu ufite uburenganzira bwe, ufite uburenganzira bwo gutunga no gutanga umutungo we, ndetse n'inyungu ze nta muhagararizi bari kumwe (yaba se, umugabo we, cyangwa undi wese). Afite uburenganzira bwo kugura no kugurisha, gutanga impano n'amaturo, kandi ashobora gukoresha amafaranga ye uko abyifuza. Inkwano itangwa n'umusore, igahabwa umukobwa kugira ngo ayikoreshe uko abyumva, kandi akomeza kugumana izina ry'umuryango we aho gufata iry'umugabo we. Islam ishishikariza umugabo gufata neza umugore we, nk'uko Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yavuze iti **"Abeza muri mwe ni ababanira neza abagore babo"**[96]

---

*[94] Byanditswe muri Mosnad Ahmad, #5798, na Saheeh Al-Bukhari, #2447.*
*[95] Byanditswe na Saheeh Muslim, #2582, na Mosnad Ahmad, #7163.*
*[96] Byanditswe na Ibn Majah, #1978, na Al-Tirmizi, #3895.*



Muri Islam, ababyeyi b'igitsina gore barubahwa cyane. Islam itegeka kubafata neza cyane. **Umugabo yaje ku Ntumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) nuko aravuga ati "Yewe Ntumwa y'Imana! Ni nde muntu w'ingirakamaro mu bantu b'inshuti zanjye nziza?" Intumwa (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yaravuze iti {Mama wawe.} Wa mugabo aravuga ati "Undi?" Intumwa (Imana imuhe amahoro n'imigisha) iravuga iti {Mama wawe.} Wa mugabo arongera arabaza ati "Undi nanone?" Intumwa (Imana imuhe amahoro n'imigisha) iravuga iti {Undi nanone ni mama wawe.} Umugabo arongera arabaza ati "Hanyuma undi?" Intumwa (Imana imuhe amahoro n'imigisha) iravuga iti (Hanyuma, papa wawe.)**[97] (Ukeneye ubumenyi bwisumbuye ku bijyanye n'abagore muri Islam, wasura urubuga, www.islam-guide.com/women)

## UMURYANGO MURI ISLAM

Umuryango, wo shingiro ry'iterambere, ubu uri gucikamo ibice. Uburyo bw'umuryango wa Kiyisilamu butanga uburenganzira bw'umugabo, umugore, abana, n'abanyamuryango mu buryo bureshya. Ubwo buryo bwigisha umuco mwiza wo kutikubira, ubugiraneza n'urukundo muri gahunda y'umuryango wubatse neza. Amahoro n'umutekano bitangwa n'umuryango utuje ni ingirakamaro cyane, kandi bifatwa nk'iby'agaciro mu iterambere ry'abawugize. Gahunda isa ishyirwaho hashingiwe ku kwaguka kw'imiryango ndetse no kurera neza abana.

[97] *Byanditswe muri Saheeh Muslim, #2548, na Saheeh Al-Bukhari, #5971.*

## NI GUTE ABAYISILAMU BITA KU BAKUZE?

Mu bihugu bya Kiyisilamu, ntibyoroshye kuhabona "inzu z'abakuze." Imbaraga zikoreshwa mu kwita ku babyeyi bageze mu zabukuru muri ibyo bihe bikomeye by'ubuzima bwabo bifatwa nk'icyubahiro n'umugisha, ndetse bikaba n'umwanya mwiza wo kongera ukwemera k'umuntu. Muri Islam, gusabira ababyeyi bacu gusa ntibihagije, ahubwo tugomba no gukora ubugiraneza budasanzwe, twibuka ko ubwo twari abana ntacyo twishoboreye, batwitangiraga. Ababyeyi b'igitsina gore bo bubahwa mu buryo bw'umwihariko. Iyo ababyeyi b'Abayisilamu bageze mu zabukuru, bagirirwa impuhwe, ubugiraneza no kutikunda. Muri Islam, gufasha ababyeyi ni inshingano ziza ku mwanya wa kabiri nyuma y'amasengesho, kandi ni uburenganzira bwabo kubyizera (ko bagomba kubikorerwa). Si byiza gukoresha imvugo zigaragaza kutishima igihe ababyeyi bageze mu zabukuru bakagorana, bidaturutse ku makosa yabo bwite. Imana yaravuze iti **"Nyagasani wawe yategetse ko mutagomba kugira ikindi mugaragira kitari we, no kugirira neza ababyeyi. Igihe umwe muri bo cyangwa bombi bageze mu zabukuru, ntuzababwire ijambo ryo kwinuba cyangwa ngo ubakankamire; ahubwo ujye ubabwira ijambo ryiza. Ujye unabicishaho bugufi unabagirire impuhwe, unavuge uti "Nyagasani wanjye! Bagirire impuhwe nk' uko banyitayeho ubwo nari muto" (Qur'an, 17:23-24)**

## NI IZIHE NKINGI ESHANU ZA ISLAM?

Inkingi eshanu za Islam ni zo zigize gahunda y'ubuzima bw'Umuyisilamu. Ni ubuhamya bw'ukwemera, amasengesho, gutanga Zakat [amaturo (gufasha abakene)], gusiba mu gihe cy'ukwezi kwa Ramathani, no gukora umutambagiro mutagatifu i Maka inshuro imwe mu buzima kuri babandi babishoboye.

### 1) UBUHAMYA BW'UKWEMERA

Ubuhamya bw'ukwemera ni ukuvuga ubikuye ku mutima uti ***"La ilaha illa Allah, Muhammadur rasoolu Allah."*** **Iyi mvugo isobanuye ko "Ntayindi mana y'ukuri ibaho uretse Imana (Allah), na Muhamadi ni Umuhanuzi**

**(Intumwa) w'Imana."** Igice cya mbere, "Nta yindi mana y'ukuri ibaho uretse Imana (Imwe Rukumbi)", gisobanuye ko ntawundi ukwiye gusengwa by'ukuri uretse Imana yonyine, kandi ko Imana nta mufasha cyangwa umwana igira. Ubu buhamya bw'ukwemera bwitwa Shahada, uburyo bworoshye bugomba kuvugwa bukuwe ku mutima kugira ngo umuntu ayoboke Islam. Ubuhamya bw'ukwemera ni inkingi ikomeye cyane muri Islam.

## 2) AMASENGESHO

Abayisilamu basenga gatanu ku munsi. Buri sengesho rikorwa mu minota mike cyane. Isengesho muri Islam ni uburyo butaziguye hagati y'usenga n'Imana. Nta bandi bagomba kunyurwaho hagati y'Imana n'usenga. Mu isengesho, umuntu yiyumvamo ibyishimo, amahoro, n'umutuzo, ndetse ko n'Imana imwishimiye. Intumwa Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) yaravuze iti **"Bilal, hamagara (abantu) kugana isengesho, reka rijye ridutera gutuza"[98]** Bilal yari umwe mu basangirangendo ba Muhamadi (Imana imuhe amahoro n'imigisha) wari ushinzwe guhamagara abantu ngo bajye gusenga. Amasengesho akorwa mu museso, ku manywa, ku gicamunsi, ku mugoroba, na nijoro. Umuyisilamu ashobora gusengera aho ariho hose, haba mu mirima, mu biro, mu nganda, cyangwa mu ma kaminuza. (Ukeneye ubumenyi bwisumbuye ku bijyanye n'amasengesho muri Islam, wasura urubuga, **www.islam-guide.com/prayer**)

## 3) GUTANGA ZAKAT [AMATURO (GUFASHA ABAKENE)]

Ibintu byose ni iby'Imana, naho umutungo ubwo ukaba utunzwe n'abantu nk'indagizo. Ibisobanuro nyirizina by'ijambo *Zakat* rikubiyemo 'gusukura' n' 'ubukungu.' Gutanga Zakat bisobanura 'gutanga ikigero kizwi ku ijana mu mitungo runaka, ukagiha abakene.' Ikigero ku ijana cyagenwe kuri zahabu, diyama n'amafaranga yageze ku rugero rwa garama 85 za zahabu, nuko nyirayo akayatunga mu gihe cy'umwaka, ni kabiri n'igice ku ijana.

[98] *Byanditswe muri Abu-Dawood, #4985, na Mosnad Ahmad, #22578.*



Imitungo yacu yezwa iyo dushyize ku ruhande igice gito cy'ibyo dutunze tukakigenera abagikeneye, ikindi nk'uko twicira ibihingwa, uko gushyira ku ruhande amafaranga biteza imbere ubukungu bushya.

Umuntu kandi ashobora gutangaho ituro ikigero cy'umutungo yifuza ku bushake bwe.

## 4) GUSIBA UKWEZI KWA RAMADHAN

Buri mwaka mu kwezi kwa Ramadhani, Abayisilamu basiba kuva umuseke utambitse kugeza izuba rirenze, bakareka kurya, kunywa no gukora imibonano mpuzabitsina.



N'ubwo gusiba ari ingenzi ku buzima, bifatwa nk'uburyo bw'ibanze bwo kwiyegereza Imana wiyeza. Mu kwiyima umunezero wo ku isi, kabone n'iyo byaba igihe gito, umuntu usibye yungukiramo kwibombarika no kwifatanya n'abashonje, ndetse no gutera imbere mu buzima bwe bwo kwiyegereza Imana.

## 5) GUKORA UMUTAMBAGIRO MUTAGATIFU I MAKA

Umutambagiro mutagatifu ngarukamwaka (Hajj) i Maka ni itegeko, byibura inshuro imwe mu buzima kuri babandi bafite imbaraga n'ubushobozi bwo kuwukora. Abantu bagera kuri miliyoni ebyiri bajya i Maka buri mwaka baturutse imihanda yose y'isi.



Abakora umutambagiro mutagatifu basengera ku musigi wa Haram i Maka. Muri uyu musigiti harimo Kaaba (inyubako yirabura igaragara ku ifoto) ikaba ari yo Abayisilamu berekeraho iyo basenga. Kaaba ni ahantu ho gusengera Imana yategetse Intumwa Aburahamu n'umwana we Isimayili kubaka.

N'ubwo Makka ihora yuzuye abashyitsi, umutambagiro mutagatifu ngaruka mwaka ukorwa mu kwezi kwa cumi n'abiri kuri karendari ya Kiyisilamu. Abagabo bari mu mutambagiro mutagatifu bambara umwambaro umwe, utarangwamo ibitandukanya abantu, nk'ubwoko n'umuco kugira ngo bose bahagarare imbere y'Imana bareshya. Imigenzo y'umutambagiro mutagatifu irimo kuzenguruka Kaaba inshuro indwi no kugenda inshuro indwi hagati y'udusozi tubiri twa Safa na Maruwa, nk'uko Hagari yabigenje ubwo yashakaga amazi. Nuko abatambagira bagahagarara kuri Arafa[99] bagasaba Imana ibyo bifuza ndetse bakanayisaba imbabazi, mu bitekerezwa nk'ishusho y'Umunsi w'Urubanza. Umusozo wa *Hajj* urangwa n'umunsi mukuru, *Eid Al-Adha*, wizihizwa habaho amasengesho. Uyu na *Eid Al-Adha,* umunsi mukuru w'isozwa rya Ramadhani, ni yo minsi mikuru ibiri ngaruka mwaka yo kuri karendari ya Kiyisilamu. (Ukeneye ubumenyi bwisumbuye ku nkingi eshanu za Islam, wasura urubuga, **www.islam-guide.com/pillars**)

[99] *Ahantu hareshya na kilometero zingana na 24 uvuye i Maka.*

## ISLAM MURI LETA ZUNZE UBUMWE ZA AMERIKA

Ntibyoroshye kuvuga muri rusange ingano y'Abayisilamu b'Abanyamerika. Hari abinjiye muri Islam vuba, abimukira, abakora mu nganda, n'abaganga. Aba bantu banyuranye bashyize hamwe kuko bahuje ukwemera, bagashimangirwa n'imikoranire ya hafi y'imisigiti myinshi ihari.



Abayisilamu babanje muri Amerika y'Amajyaruguru. Mu kinyejana cya cumi n'umunani, muri Amerika y'Amajyaruguru hari Abayisilamu. Umubare munini w'Abanyamerika wayobotse Islam. Baturuka mu ngeri zitandukanye: abakire, abakene, abize, n'abatarize. Uyu munsi, muri Amerika hari Abayisilamu bagera kuri miliyoni ishanu n'igice.

###

## UKENEYE KUMENYA BYINSHI KURI ISLAM

Uramutse ukeneye kumenya byinshi kuri Islam, cyangwa se ufite ikibazo runaka cyangwa igitekerezo, cyangwa se nanone ugakenera iki gitabo mu zindi ndimi, wasura urubuga rwa interineti rw'iki gitabo, ari rwo:

**www.islam-guide.com**

Ushaka kopi y'iki gitabo, wasura:

**www.islam-guide.com/copies**

Ushobora no kwifashisha umwe mu miryango ikurikira:

### 1) Muri Leta Zunze Ubumwe za Amerika:

**Islamic Assembly of North America**

3588 Plymouth Road, Suite # 270, Ann Arbor, MI 48105, USA
Tel.: (734) 528-0006 - Fax: (734) 528-0066
E-mail: IANA@IANAnet.org

**Islamic Foundation of America**

PO Box: 3415, Merrifield, VA 22116, USA
Tel.: (703) 914-4982 - Fax: (703) 914-4984
E-mail: info@ifa.ws

**Alharamain Islamic Foundation**

1257 Siskiyou Blvd., no. 212, Ashland, OR 97520, USA
Tel.: (541) 482-1116 - Fax: (541) 482-1117
E-mail: haramain@alharamain.org

**Islamic Information Institute of Dar-us-Salam**

5301 Edgewood Rd., College Park, MD 20740-4623, USA
Tel.: (301) 982-9463 - Fax: (301) 982-9849
E-mail: iiid@islamworld.net

**World Assembly of Muslim Youth**

PO Box: 8096, Falls Church, VA 22041-8096, USA
Tel.: (703) 820-6656 - Fax: (703) 783-8409
E-mail: support@wamyusa.org

**Al Jumuah Magazine**

PO Box: 5387, Madison, WI 53705-5387, USA Tel.: (608) 277-1855 - Fax: (608) 277-0323
E-mail: info@aljumuah.com

## 2) Canada:

**Islamic Information and Da'wah Center International**

1168 Bloor Street West, Toronto, Ontario M6H 1N1, Canada
Tel.: (416) 536-8433 - Fax: (416) 536-0417
E-mail: comments@islaminfo.com

## 3) Ubwongereza:

**Al-Muntada Al-Islami Centre**

7 Bridges Place, Parsons Green, London SW6 4HW, UK
Tel.: 44 (0207) 736 9060 - Fax: 44 (0207) 736 4255
E-mail: muntada@almuntada-alislami.org

**Jam'iat Ihyaa' Minhaaj Al-Sunnah**

PO Box: 24, Ipswich, Suffolk IP3 8ED, UK
Tel. and Fax: 44 (01473) 251578
E-mail: mail@jimas.org

## 4) Arabiya Sawudite:

**Alharamain Islamic Foundation**

PO Box: 69606, Riyadh 11557, Saudi Arabia
Tel.: (966-1) 465-2210 - Fax: (966-1) 462-3306
E-mail: haramain@alharamain.org

**World Assembly of Muslim Youth**
PO Box: 10845, Riyadh 11443, Saudi Arabia
Tel.: (966-1) 464-1669 - Fax: (966-1) 464-1710
E-mail: info@wamy.org

## KU BITEKEREZO CYANGWA INYUNGANIZI KURI IKI GITABO

Uramutse ufite ibitekerezo cyangwa inyunganizi kuri iki gitabo, wabyohereza umwanditsi I.A. Ibrahim kuri:

E-mail: ib@i-g.org ● Tel: (966-1) 454-1065 ● Fax: (966-1) 453-6842
PO Box: 21679, Riyadh 11485, Saudi Arabia

# UKENEYE GUSOMA KURI ISLAM BYISUMBUYEHO

*The True Religion*, cya Bilal Philips.

*This is the Truth*, cyacapwe na Alharamain Islamic Foundation.

*The Qur'an and Modern Science*, cya Dr. Maurice Bucaille, cyakosowe na Dr. A. A. B. Philips.

*Towards Understanding Islam*, cya Abul A'la al-Mawdudi.

*Life After Death* (pamphlet), cya World Assembly of Muslim Youth.

*The Muslim's Belief*, cya Muhamad al-Uthaimin, cyasemuwe na Dr. Maneh al-Johani.

*Interpretation of the Meanings of The Noble Qur'an in the English Language*, cya Dr. Muhammad Al-Hilali na Dr. Muhamad Khan.

Ukeneye kopi ya kimwe muri ibi bitabo, wasura urubuga rwa interineti: **www.islam-guide.com/books** cyangwa ukifashisha imiryango yavuzwe haruguru.

# INYANDIKO ZIFASHISHIJWE

Ahrens, C. Donald. 1988. *Meteorology Today*. 3rd ed. St. Paul: West Publishing Company.

Anderson, Ralph K.; and others. 1978. *The Use of Satellite Pictures in Weather Analysis and Forecasting*. Geneva: Secretarial of the World Meteorological Organization.

Anthes, Richard A.; John J. Cahir; Alistair B. Fraser; and Hans A. Panofsky. 1981. *The Atmosphere*. 3rd ed. Columbus: Charles E. Merrill Publishing Company.

Barker, Kenneth; and others. 1985. *The NIV Study Bible, New International Version*. Grand Rapids, Michigan: Zondervan Publishing House.

Bodin, Svante. 1978. *Weather and Climate*. Poole, Dorest: Bland-ford Press Ltd.

Cailleux, Andre'. 1968. *Anatomy of the Earth*. London: World University Library.

Couper, Heather; and Nigel Henbest. 1995. *The Space Atlas*. London: Dorling Kindersley Limited.

Davis, Richard A., Jr. 1972. *Principles of Oceanography*. Don Mills, Ontario: Addison-Wesley Publishing Company.

Douglas, J. D.; and Merrill C. Tenney. 1989. *NIV Compact Dic-tionary of the Bible*. Grand Rapids, Michigan: Zondervan Publishing House.

Elder, Danny; and John Pernetta. 1991. *Oceans*. London: Mitchell Beazley Publishers.

Famighetti, Robert. 1996. *The World Almanac and Book of Facts 1996*. Mahwah, New Jersey: World Almanac Books.

Gross, M. Grant. 1993. *Oceanography, a View of Earth*. 6th ed. Englewood Cliffs: Prentice-Hall, Inc.

Hickman, Cleveland P.; and others. 1979. *Integrated Principles of Zoology*. 6th ed. St. Louis: The C. V. Mosby Company.

Al-Hilali, Muhammad T.; and Muhamad M. Khan. 1994. *Inter-pretation of the Meanings of The Noble Qur'an in the English Language*. 4th revised ed. Riyadh: Maktaba Dar-us-Salam.

*The Holy Bible, Containing the Old and New Testaments (Revised Standard Version)*. 1971. New York: William Collins Sons & Co., Ltd.

Ibn Hesham, Abdul-Malek. *Al-Serah Al-Nabaweyyah*. Beirut: Dar El-Marefah.

The Islamic Affairs Department, The Embassy of Saudi Arabia, Washington, DC. 1989. *Understanding Islam and the Mus-lims*. Washington, DC: The Islamic Affairs Department, The Embassy of Saudi Arabia.

Kuenen, H. 1960. *Marine Geology*. New York: John Wiley & Sons, Inc.

Leeson, C. R.; and T. S. Leeson. 1981. *Histology*. 4th ed. Phila-delphia: W. B. Saunders Company.

Ludlam, F. H. 1980. *Clouds and Storms*. London: The Pennsylva-nia State University Press.

Makky, Ahmad A.; and others. 1993. *Ee'jaz al-Qur'an al-Kareem fee Wasf Anwa' al-Riyah, al-Sohob, al-Matar*. Makkah: Com-mission on Scientific Signs of the Qur'an and Sunnah.

Miller, Albert; and Jack C. Thompson. 1975. *Elements of Meteor-ology*. 2nd ed. Columbus: Charles E. Merrill Publishing Company.

Moore, Keith L.; E. Marshall Johnson; T. V. N. Persaud; Gerald C. Goeringer; Abdul-Majeed A. Zindani; and Mustafa A. Ahmed. 1992. *Human Development as Described in the Qur'an and Sunnah*. Makkah: Commission on Scientific Signs of the Qur'an and Sunnah.

Moore, Keith L.; A. A. Zindani; and others. 1987. *Al-E'jaz al-Elmy fee al-Naseyah (The scientific Miracles in the Front of the Head)*. Makkah: Commission on Scientific Signs of the Qur'an and Sunnah.

Moore, Keith L. 1983. *The Developing Human, Clinically Oriented Embryology, With Islamic Additions*. 3rd ed. Jeddah: Dar Al-Qiblah.

Moore, Keith L.; and T. V. N. Persaud. 1993. *The Developing Human, Clinically Oriented Embryology*. 5th ed. Philadelphia: W. B. Saunders Company.

El-Naggar, Z. R. 1991. *The Geological Concept of Mountains in the Qur'an*. 1st ed. Herndon: International Institute of Islamic Thought.

Neufeldt, V. 1994. *Webster's New World Dictionary*. Third Col-lege Edition. New York: Prentice Hall.

*The New Encyclopaedia Britannica*. 1981. 15th ed. Chicago: Encyclopaedia Britannica, Inc.

Noback, Charles R.; N. L. Strominger; and R. J. Demarest. 1991. *The Human Nervous System, Introduction and Review*. 4th ed. Philadelphia: Lea & Febiger.

Ostrogorsky, George. 1969. *History of the Byzantine State*. Trans-lated from the German by Joan Hussey. Revised ed. New Brunswick: Rutgers University Press.

Press, Frank; and Raymond Siever. 1982. *Earth*. 3rd ed. San Francisco: W. H. Freeman and Company.

Ross, W. D.; and others. 1963. *The Works of Aristotle Translated into English: Meteorologica*. vol. 3. London: Oxford Univer-sity Press.

Scorer, Richard; and Harry Wexler. 1963. *A Colour Guide to Clouds*. Robert Maxwell.

Seeds, Michael A. 1981. *Horizons, Exploring the Universe*. Bel-mont: Wadsworth Publishing Company.

Seeley, Rod R.; Trent D. Stephens; and Philip Tate. 1996. *Essen-tials of Anatomy & Physiology*. 2nd ed. St. Louis: Mosby-Year Book, Inc.

Sykes, Percy. 1963. *History of Persia*. 3rd ed. London: Macmillan & CO Ltd.

Tarbuck, Edward J.; and Frederick K. Lutgens. 1982. *Earth Sci-ence*. 3rd ed. Columbus: Charles E. Merrill Publishing Com-pany.

Thurman, Harold V. 1988. *Introductory Oceanography*. 5th ed. Columbus: Merrill Publishing Company.

Weinberg, Steven. 1984.*The First Three Minutes, a Modern View of the Origin of the Universe*. 5th printing. New York: Bantam Books.

Al-Zarkashy, Badr Al-Deen. 1990. *Al-Borhan fee Oloom Al-Qur'an*. 1st ed. Beirut: Dar El-Marefah.

Zindani, A. A. *This is the Truth* (videotape). Makkah: Commis-sion on Scientific Signs of the Qur'an and Sunnah.

